
КПСС Үзәк Комитеты Секретариаты партиянең Татарстан өлкә
комитеты тәкъдиме буенча Казанда яшьләр өчен
татар һәм рус телләрендә «Идел» журналы
чыгара башлау турында карар кабул итте.
Яңарыш чорының билгесе булган «Идел»
журналы заманыбыз гамен чагылдыр-
сын, рухи тормышыбызга
ямь өстәсен, кадерле
дуслар!

# ИДЕЛ 1'89 ИЮЛЬ

ВЛКСМның Татарстан өлкә комитеты һәм ТАССР язучылар союзының айлык әдәби-нәфис һәм иҗтимагый-политик журналы

1989 елның июль аеннан башлап чыга




## БУ САНДА:








Телефоннар: баш редактор — 36-95-44, секретариат һәм татар басмасы — 36-97-12, рус басмасы — 36-97-32

Безнең адрес: 420012, Казан, Комлев урамы, 14, «Идел».

Журнал татар һәм рус телләрендә чыга

Кулъязмалар кире кайтарылмый һәм рецензияләнми.

Производствога бирелде 25.04.89.
Басарга кул куелды 2.06.89.
ПФ 04145. Заказ Б-165.
Тираж татар телендә 25 044 экз., рус телендә 15 049 экз. Бәясе 40 тиен.
Кәгазь форматы 84×108 1/16. Күләме 6,72 шартлы басма табак.
8,5 нәшер-хис. табак.

Корректорлар А. Садыйкова, Д. Бикбова

КПССның Татарстан өлкә комитеты нәшрияты типографиясе.
Казан, Декабристлар урамы, 2.

## Аксакаллар фатихасы

### Әмирхан ЕНИКИ

Сабыр иткән морадына җиткән, диләр. Ә сабырлык бездә җитәрлек. Менә дистәләрчә еллар ялварып йөри торгач, ниһаять, яшьләр журналын чыгарырга рөхсәт алдык: сугышка хәтле яшәгән «Авыл яшьләре» урынына хәзер «Идел» чыгачак.

«Идел»нең бурычлары бик зур. Бигрәк тә милли җирлегеннән аерыла башлаган яшьләребездә туган телгә мәхәббәт уяту, тарихыбызга һәм милли культурабызга аларның игътибарын көчәйтү, журналның башка күп эшләре рәтеннән, үзенә лаеклы урынны алырга тиеш.

### Нури АРСЛАНОВ

Берәр илнең-халыкның культурасын билгеләгәндә, иң элек аның әдәбиятына бәя бирелә. Горурланырга хакыбыз бар — татар әдәбиятының чишмә башында моннан 800 еллар чамасы элек язылган «Кыйссаи Йосыф» әсәре тора. Андый поэма, әлбәттә, буш җирдә туа алмый. Аңарчы ук безнең әдәбият булган, тик тарихның зәһәр җилләре, янгыннары аларны тараткан, юкка чыгарган.

Безнең чорларда матбугат булганда гына әдәбият үсә, ныгый ала. Шуңа күрә патша хөкүмәте теше-тырнагы белән татар басма сүзен буарга теләгән. Әмма бишенче елдан соң ул инде аны тыя алмый. Илнең төрле шәһәрләрендә татар телендә дистәләгән газета-журналлар дөньяга чыкты.

Әмма Сталин һәм аңардан соң килгән идарәчеләр төрле сәбәпләргә сылтанып, безнең газета-журналларны яптылар. Татар халкына маңкорт кавемгә әверелү куркынычы яный башлады.

Ниһаять, яшьләр өчен чыгып килгән журналларның берсе яңадан безгә әйләнеп кайтты. Халык әйтмешли, аккан су юлын табар... Афәрин, «Идел»!

## Сүз башы — юл башы



### Мөдәррис ӘГЪЛӘМОВ

Без егерме биш ел элек шигъри дөньяга тәпи басканда бу журнал булырга тиеш иде. Ул хакта җыелыштан җыелышка, язучылар съездыннан съездына сүз йөрде. Безнең яшьлек шушы журналсыз ятим үтте. Ятимлекнең нәрсә икәнен яхшы беләм. Мөлдерәмә күзләребез белән бердәнбер «Казан утлары»на карап тордык. «Идел»нең кайтуы яңа буынның әтиле-әниле булуы кебек вакыйга.

Киң бул, тирән бул, «Идел». Туган телебез кебек, әдәби агымның саф булсын!

* * *

*Килде ул... кабахәт чорның*
*тузанын кагар чорлар...*
*Килә ул, син килмәс димә*
*хаклыкны таныр чорлар —*
*бүгенге түрәләрнең дә*
*асылын табар чорлар...*

*Килә ул, килмәс, димәгез,*
*һәр сабый сорар җавап:*
*— Кем тарафыннан киселде*
*туган тел дигән канат?*
*Ил, Ватан дигән изгене*
*кайсыгыз алды талап?*
*Кайсыгыз алды?!*

*Килә ул, килмәс, димәгез,*
*Сөенмә аласыңа...*
*Оят булачак сезнең өчен*
*балаңның баласына.*
*Оят булачак...*
*Ышанма*
*дөньяның шулай*
*Сезнеңчә барасына.*

*Килер ул, килмәс, димәгез,*
*Халык ул сарык түгел —*
*Ул көтүче —*
*дөнья көтүче,*
*Әкияти Алып түгел...*

*Чынбарлыктагы Алып ул,*
*Әкияти халык түгел —*
*Чынбарлыктагы халык!*

### Нияз АКМАЛОВ



Бездә еш кына шулай сөйләшәләр: фәләненче елгы буын шагыйрьләре, төгәненче буын шагыйрьләре, диләр. Әллә белеп бүлгәлиләр, әллә белмичә генә... Тик бер нәрсәне онытмаска кирәк: тагын бер илле-алтмыш елдан без барыбыз да шул еллар күзлеге алдында бер буын — эзсез һәм төссез буын булып калмабызмы? Калмаска язсын иде. «Идел» журналы шушы авыр, сикәлтәле иҗат юлында һәр буын шагыйренең көрәш мәйданы булып әверелсен иде.

* * *

*Алгы сызык.*
*Алгы окоп рәте.*
*Ут эчендә аның бу рәте.*
*Документаль рәсем: яшь комбатның*
*Аягүрә баскан сурәте.*

*— Бер төкерик әле үлемгә без,*
*Бәреп керик шуның күзенә! —*
*Комбат моны өстәп әйтер сыман*
*«Атака-га-а!..» дигән сүзенә.*

*Тимә, пуля, комбат күкрәгенә —*
*Ул яшәргә тиеш, яшәргә!*
*Ут эчендә калган яудашларын*
*Ул һөҗүмгә тиеш дәшәргә.*
*Утны кичеп узар тарафларга*
*Бер җитәрләр алар, җитәрләр.*
*Алар үлмәс — газиз башкайларын*
*Кырын салып йоклап китәрләр.*
*... Документаль рәсем.*
*Документаль...*
*Һәр узган көн — үзе бер тарих.*
*Һәр яңа көн — иң беренче рәттән*
*Яңа атакага кузгалыш.*
*Әллә инде дошман уты көчле,*
*Үзебезнең әллә хатабыз —*
*Һөҗүмгә дип торып басабыз да*
*Оборона тотып ятабыз.*
*Авыр чакта яңгырарга тиеш*
*Нәкъ шул ук сүз:*
*— Алга! Һөҗүмгә!*
*Бәреп керик шуның күзенә без,*
*Бер төкерик әле үлемгә!*
*Тимә, пуля, безнең күкрәкләргә —*
*Без яшәргә тиеш, яшәргә!*
*Ут эчендә калган яудашларны*
*Без һөҗүмгә тиеш дәшәргә!*
*Курыкканнар! Тормый калсагыз да,*
*Җилкәбезгә атып калмагыз.*

*Сездән инде ярдәм кәтеп булмас,*
*Зинһар өчен аяк чалмагыз!*
*Утны кичеп узар тарафларга*
*Без җитәрбез әле, җитәрбез.*
*Без үлмәбез — горур башкайларны*
*Кырын салып йоклап китәрбез!*
*... Алгы сызык. Иң беренче окоп.*
*Ут эчендә аның бу рәте.*
*Документаль рәсем: көнебезнең*
*Аягүрә баскан сурәте...*



## Равил ФӘЙЗУЛЛИН

Без — Иделле халык. Хәзер менә «Идел» журналлы халык булдык. Хәер, борын-борыннан Идел безнең рухыбызда, җыр-көйләребездә, җаныбызда иде. Без — Идел буе балалары, Иделкәйнең суын эчеп үскән кешеләр, аны күпмедер дәрәҗәдә үзебезнең тәнебездә, вөҗүдебездә йөртәбез...

Әйе, «Идел» — байтак дистә еллар берничә буын көрәшеп, кан елап, яулап алынган журнал. Көч куеп, азап белән килгән бәхетнең шатлыгы да зуррак, кадерлерәк була. Шуңа күрә дә, без — теге яки бу дәрәҗәдә журналга катнашкан каләм ияләре — Иделнең бөек исемен лаек итеп иҗат итәргә тырышырга тиешбез дип беләм. «Идел бит ул тирән бит ул, Идел бит ул киң бит ул!». Журналыбыз, чыннан да киң күңелле булып, төрле төбәкләргә чәчелгән талантлы яшь милләттәшләребезгә күбрәк юл ачсын; һәр җөмләсе, һәр бите, һәр әсәре мәгънәле һәм тирән булсын!

### *Идел ага*

*Идел ага. Пароходтан —*
*акчарлаклар, таллар кала,*
*моңайган авыллар кала,*
*керәшәле ярлар кала.*

*Идел ага. Күпме аккан*
*ул Ра булып, Әтил булып,*
*Волга булып... Зур дәрьяга*
*халыклардан вәкил булып.*

*Идел ага. Кешеләр буса,*
*җәелеп ага, тулып ага.*
*Дулкын булып кына түгел,*
*җыр-дастаннар булып ага.*

*Идел ага. Исе китми*
*дәверләргә, ялганнарга.*
*Гамь кирәкме каберләре*
*су төбендә калганнарга...*

*Идел ага. Ил барыбер*
*Идел-йортын онытмады.*
*Ярларында яшь бирә*
*Идегәйнең оныклары.*

*...Идел ага. Без агабыз.*
*Артта — маяк, саллар кала.*
*Култыкларда пристаньнар,*
*яулык болгап ярлар кала.*

*Идел ага. Ул — мәңгелек.*
*Кай елгалар кибеп кала.*
*Иделең белән акканда*
*җанда барыбер өмет кала.*



## Разил ВӘЛИЕВ

Менә бүген, менә хәзер әдәбиятка килүче «Идел»ле яшьләр өчен чын күңелдән куанам да, яхшы көнләшү белән алардан көнләшәм дә.

Бу көнне озак, бик озак көттек без. Көттек кенә түгел, аны якынайту өчен кулдан килгән кадәр көч тә куйдык кебек... Моннан төгәл егерме ел элек, 1969 елның язында булып узган татар язучыларының VII съезды әле дә күз алдында тора. Университет тулай торагында җыелышып без — студентлар таңга кадәр йокламыйча съезд делегатларына мөрәҗәгать яздык. Үтенечебез дә, таләбебез дә бары тик бер — яшьләр журналы ачу иде.

Ахыры нәрсә белән бетте дисезме? Нәрсә булсын, икенче көнне үк һәммәбезне аерым-аерым чакырып «мунча керттеләр», укудан куу белән янадылар. Ә без беркавым аптырап-югалып тордык та, һушыбызга килгәч, тагын үзебезнекен тәкрарларга тотындык.

«Идел» журналы бик озак көттереп, бик зур газаплар белән дөньяга килде. Шуңа күрә ул безгә аерата кадерле дә. Әдәбият ишеген шакучы яшьләр «Идел-йорт»ка изге ният, саф күңел, олы максат белән генә аяк бассыннар, аның кадерен тагын да арттырсыннар иде.

### *ЧИРАТ*

*Җиңү көне. Мин урамда йөрим,*
*Уйлап йөрим шигырь язарга.*
*Рифма эзләп шактый изалангач,*
*Кагыласы иттем базарга.*

*Кайный базар, гүя рейхстаг.*
*Түбәсендә — Җиңү байрагы.*
*... Ит чабучы, сабыр палач кебек,*
*Озак итеп балта кайрады.*

*Чапкан саен, башлар оча тора,*
*Ит чабучы ярсып кизәнә.*
*Бу базарда сатып булыр кебек*
*Намусны да салып бизмәнгә.*

*Һәр нәрсәгә аның үз бәясе,*
*Исе китми шигырь-мазарга.*
*Ите — биш сум, ә баш — ике тәңкә...*
*Баш бәясе арзан базарда.*

*Кем чираты?*
*Базар палачының*
*Күтәрелә канлы балтасы...*
*Стенадан көлеп карап тора*
*Халыкларның үги атасы.*

*Аны күргәч, кинәт ирексездән*
*Әрнегәндәй булды муеным.*
*Ит чабучы. Чират. Тәгәри баш.*
*Ул елмаеп сыйпый мыегын.*

*Кем чираты?*
*Дәште салкын аваз,*
*Авыр аваз, гүя кургашын.*
*Күрдем кебек базар чиратында*
*Горур башын Фәтхи Бурнашның.*

*Кем чираты?*
*Мыек асларыннан*
*Саркып чыга зәһәр усаллык.*
*Диварларны җимермәкче булып,*
*Башын бәрә Шамил Усманов.*

*Кем чираты?*
*Дөньяларның бүген*
*Сугым базарына тиң чоры.*
*«Исән булса башлар, кайтырбыз!»*
*— дип*
*Саубуллаша Кәрим Тинчурин.*

*Кем чираты?*
*Ильич яраланган...*
*Үз чиратын көтә гали җан.*
*Дәшә Ильич: «Кайда Ибраһимов?»*
*Төрмәләрдә бүген Галимҗан.*

*Кем чираты?*
*Бар кешеләр өнсез:*
*Юк шаярган, көлгән, уфтанган.*
*Аваз килә: «Мә, партия, мине!» —*
*Соңгы бүләк аңа Туфаннан.*

*Кем чираты?*
*Оча миллион башлар...*
*Ил атасы, гүя, котырган...*
*Кем чираты?*
*... Күзләремне ачсам,*
*Базар чиратында мин торам.*

*Тирә-юньдә кабер салкынлыгы.*
*Мин ашыгып чыгам базардан.*
*Урамда — яз, Илдә — Җиңү язы!*
*Аермасын язмыш язлардан.*

*ЯЗЫГЫЗ!*

Җирдән шыттык, җиргә сеңәбез. Чәчәк атып, тагын шиңәбез, орлыкларны сибеп туфракка... Күпме җырлар көйде, күпме жаннар янды гомер дигән усал учакта!

Аяз күктәй керсез кәгазь бите! Көзге кебек гадел. Шул көзгедә — язылмаган китап, яшәлмәгән гомер, әйтелмәгән васыять, гыйшык хаты, мәдхияләр. Халкыбызның өмете, ил гаме!

Барысын чагылдыра кәгазь бите. Җитсен генә көчең, илһамың!

Зиннур ХӨСНИЯР

# КАРА ЭТ БӘЛАСЕ

ПОВЕСТЬ



*И. Әхмәдиев рәсеме*

Иртәнге җил Актырнакка сөйгән ярының тансык исен алып килде... Кайдадыр якын тирәдә генә кыргый Акмаңгай йөри иде.

Бу әүвәл аңа төштәге кебек кенә тоелды. Оясыннан чыгып тагын бер тапкыр иртәнге дымлы салкынча һаваны иснәгәч, этнең сизгер борынына янә әлеге таныш ис килеп бәрелде. Акмаңгай!..

Хуҗасыз яшәп, кыргыйлыкта гомер кичерү Акмаңгайның аякларын йөгерек, борынын сизгер, тешләрен үткен, күзләрен очлырак итсә, кешеләр белән очрашканда алардан качарга яки каршы торырга өйрәнүе саклану тоемын тагын да көчәйткән иде. Сөйгән яры якында гына булса да, Акмаңгай аның янына барырга ашыкмады. Инде ничәмә-ничә мәртәбә йорт хуҗасы Акмаңгайны атып үтерә язды. Ләкин хуҗаның күзләре начар күрә, куллары калтырый иде, этне шул гына коткарып калды.

Югыйсә Акмаңгай кайчандыр үзе дә әлеге хуҗаның эте иде бит. Көчек вакытында ук урман буена чыгарып ташладылар аны. Шуннан бирле яшәү өчен берүзе көрәшә. Нәкъ менә ялгызлык күп нәрсәгә өйрәткәндер дә инде аны...

Актырнак янына еш йөри ул. Әмма хәзер алай ук якын килергә җөрьәт итми инде. Кайчакта онытылып биек коймалы йортка якынлаша башласа, борынына дары исе килеп бәрелгәндәй була да, борылып урманга табан элдерә.

Эт өрә башлагач, Закирҗан караватыннан торып утырды. Башта йокысыннан айнып җитәр-җитмәс, балта алып чыгып, тынычлыгын бозган эткә тондырмакчы иде. Ялан аяклары белән боз кебек салкын идәнгә басуга, зиһене ачылып киткәндәй булды. Юкка гына өрүе түгелдер! Бардыр, берәр шикле нәрсә бардыр, дип шомланып, ул иң элек тәрәзә пәрдәсенең бер читен күтәрде. Сыек кына беленеп килгән таң яктысында ни булса да шәйләргә теләгәндәй, күзләрен зур ачып ишегалдына төбәлде, аннары, сулышы кысылып, яхшырак ишетә торган уң колагын тәрәзә пыяласына терәде. Ишегалдында шикләнерлек нәрсә күренмәде дә, ишетелмәде дә. Картның куркуы тагын да арта төште. Ул урам якка караган тәрәзәгә килде. Анда да ул-бу юк шикелле.

Урман буендагы этнең үзен күрмәсә дә, аның барлыгын күңеле белән тойды ул. «Шул каһәр суккандыр әле, тәгаен шулдыр»,— дип сукранды карт.

Актырнак белән Акмаңгайны көчек вакытларында ук күрше керәшен авылыннан алып кайткан иде. Ләкин аларның ярыша-ярыша чәң-чәң килеп өрүләре тиз туйдырды. Көчекләр өрә башлауга, кулында нәрсә булса, шуның белән орды. Бу йортта өрергә, тавыш куптарырга ярамый. Тамагың туйганчы аша, уйна, әмма өреп хуҗаның күңеленә шом салма, аның тынычлыгын бозма! Тора-бара Актырнак бу язмышы белән килеште, колаклары шәлперәеп, койрыгы салынып төште. Акмаңгай гына һаман да этлеген итә бирде. Ахырда Закирҗан аны кыйный-кыйный һуштан яздырып, ярты үлек хәлендә урман буена чыгарып атты. Акмаңгай шуннан бирле иясез, кыргый эткә әйләнеп китте.

Моңарчы ул этнең берәүгә дә зыян китергәне юк иде. Әмма аны күрсә, картның йөрәге тасырдый башлый. Кыргый Акмаңгай аның бердәнбер юанычын, Актырнакны тартып алып, үзе артыннан ияртеп китәр сыман тоела.

Закирҗан карт чөйдәге бишмәтен алып иңенә салды, сак кына басып ишеккә килде, ишек тавыш-тынсыз ачылып китте. Өйалды тәрәзәсе аша кергән сүрән таң яктысы иске сандык өстендә ит тактасы белән янәшә яткан үтмәс балта йөзенә төшкән.

Ул балтаны кулына алды. Бәлки өрүеннән үзе дә туктар әле дигән өмет белән беркавым көтеп тә торды. Өмете акланмагач, чоланга кереп кадакка эленеп торган ике көпшәле мылтыгын да алды һәм акрын гына басып өйалды ишегенә таба китте. Ишек, йокысыннан уятуларына зарланган сыман, шыгырдап ачылды. Эт бу тавышка әйләнеп тә карамады, өрүен дәвам итте. Борынына балта түтәсе бәрелеп үткәч кенә хуҗасының чыкканын абайлады ул. Үзен шундый рәхәтлектән аерула-

рына рәнҗепме, әллә борыны авыртуга түзә алмыйча-мы — ачыргаланып чиный-чиный оясына кереп качты.

Закирҗан карт эт оясына янә бер мәртәбә борылып карады да, авыз эченнән ачы сүгенеп, ишеккә таба атлады. Калын имән такталардан ясалган авыр ишек бу юлы да шыгырдап ачылды. Шуннан соң гына хуҗаның эткә булган ачуы сүрелә төште. Соңгы араларда үзе дилбегәсен йомшарткан түгелме соң?! Моңарчы ишек шыгырдаганын җене сөйми иде. Актырнакны да өрүеннән юкка гына биздермәде лә? Эт өрсә, бер дә юктан гына Закирҗанның күңелен шом баса, сәбәпсез сагая, шикләнә башлый. Эт тотмасаң тагын да күңелсезрәк. Аяк астында чуалып йөрсә дә Актырнак үзенә күрә бер иптәш, юаныч әле.

Мылтыгын чоланга элеп куйганнан соң Закирҗан карт, ишекнең келәсе төшерелгәнме-юкмы икәнен янә бер кат тикшергәч, өй эченә керде. Бишмәтен салып урынына ятуга, авыл ягыннан таң әтәчләре кычкырган тавышлар ишетелгән сыман булды.

Таң атканчы Закирҗан Әфәндиевнең күзенә йокы эленмәде. Бары тик урман артыннан күтәрелеп килгән кояш өй эчен идәнгә төшкән әнәне дә табарлык итеп яктырткач кына, күз кабаклары авыраеп, изри башлады. Үч иткәндәй, шулчак, кемдер капка шакыды. «Кем булыр икән бу?» — дип шомланды карт һәм торып утырды да, эт өрмиме икән дип, бер кавым тыңлап торды. Актырнакның тавышы ишетелмәде, капканы да бүтән какмадылар.

Закирҗан карт, киенеп, ишегалдына чыкты да капканы ачты. Якын-тирәдә кеше-фәлән күренмәгәч, уң кулын каш өстенә куеп, юлга текәлде. Авылга таба кулына чемодан тоткан бер кеше китеп бара иде...

* * *

Туган авылны табып булырмы икән, дигән уй Йосыфның күңеленә автобуста ук кереп оялаган иде. Бәхеткә каршы, аермачык булып күренеп торган урман дөрес юнәлеш табарга ярдәм итте. Урман үзгәрмәгән икән әле! Урман һаман шул килеш икән! Хәер, бер очы белән ерак тайгага хәтле барып тоташкан бу мәһабәт урман ничек үзгәрсен ди инде!

Бу җиргә аяк басу белән Йосыф үзен ерак үткәндә калган балачагына кабат әйләнеп кайткандай тойды. Бердән, бу хисе әллә ничек сәер кебек, икенчедән, бары күңел белән генә сизеп булырлык татлы һәм серле дә иде. Әгәр хәзер шушы комлы юлга ятып аунаса, аннары юл кырыенда үскән әнә теге тузанлы әремнәрне кулына алып исни-исни үксеп еласа әлеге кыланышына берәү дә гаҗәпләнмәс, аны аңларлар шикелле иде. Бу якта үткән балачак еллары, гомер белән чагыштырганда, тырнак очы кадәрле генә, монда узган малай чагы хәтерендә томанлы гына чагыла, әмма бу туфрак һаман да кадерле икән аңа! Бәй, шушы туфракта яралган бит инде ул. Шушында беренче мәртәбә тәпи йөреп киткән!

Әтисе бу җирне каһәрләп күпме яшь түкте һәм монда яшәгән кешеләргә гомеренең соңгы минутларына кадәр рәнҗүле булды.

Түзмәде Йосыф: иелеп бер тузанлы әремгә иренен тидерде. Әчкелтем-төчкелтем әрем исе борынын ярып керде.

Урманга якынлаша барган саен Йосыф күңелендәге икеләнү тагын да арта төште. «Урманны шушы килеш хәтерлимме соң мин, әллә бүтәнчәме?» — дип уйлады ул.

Урманга сыенып бер йорт утыра. Теге чакта да урман буенда ниндидер йорт бар иде шикелле. Шушы урында идеме ул, башка җирдәме — анысын тәгаен әйтүе кыен. Бер дә таныш түгел кебек бу тирәләр аңа. Күзгә дә күренмәгән, тоеп, капшап та булмый торган вакыт дигән табигать үлчәме акрынлапмы, кызумы-тизме барысын да үзгәртә, авылларны, шәһәрләрне, кешеләрне, халыкларны торган саен үзгәрәк итә, икенче төрле төсмерләр бирә икән. Адәм баласы бу үзгәрешләрне өенең дүрт почмагы эчендә утырганда гына сизмәскә мөмкин икән.

Йосыф урман буендагы ялгыз йортка якынлашты. Нәкъ шушы урында олы юл, кинәт кенә үрчегән кебек, дүрткә аерыла да, берсе туп-туры урман эченә кереп китә, икенчесе урман буеннан сузыла, калган ике юл басуга таба борыла. Йосыф, исенә төшерергә теләгәндәй, бермәл уйланып карап торды. Авылның кайсы тарафта булуы хәтерендә калмаган. Җитмәсә, бу тирәдә урман да итәген җәя төшкән: кырыйда яшь наратлар, чыршылар тезелешеп утыра. «Болары соңгы ун-унбиш ел эчендә үсеп чыккандыр», — дип уйлады юлчы. Бу йортта кешеләр яшидер әле, шулардан сорармын дигән өмет белән туп-туры капкага таба атлап китте һәм сак кына ике мәртәбә шакылдатты. Аннары, ишегалдында нинди дә булса тавыш-мазар ишетергә теләгәндәй, тыңлап торды. Җавап бирүче дә, капканы ачарга килүче дә булмады. Кабат шакырга кыенсынды: чемоданын сул кулына күчерде дә, күңел сизенләвенә буйсынып, урман буеннан сузылган юлдан китеп барды. Хәер, хәтеренең бер читендә сакланып калган да сыман: теге вакытта, авылдан китеп барышлый, алар шактый араны урман буйлатып үттеләр сыман. Арба тәгәрмәче чокырга төшеп утыргач, әтисе, урманнан күсәк алып чыгып, тәгәрмәч астына тыкты. Шуннан соң бүтән тоткарланмадылар.

Ялгыз йортны узып китүгә алда авылның морҗалары, өй түбәләре күренә башлады. Каразирек авылы үзәндә утыра иде. Бу турыда Йосыф бөтенләй онытkан булган.

Аны Каразиректә ничек каршы алырлар икән? Йосыф үзе генә түгел, аларның нәсел-нәсәбе дә авылдашлары хәтереннән сызылган иде бит. Күптән инде, теге елларда ук. Анда бары тик әтисе ягыннан туган тиешле Шәрифҗан гына яшәп калган иде. Ул ничек каршы алыр, күрешеп танышкач ни дияр?! Иске җәрәхәтләргә тоз салып, инде онытылып беткән яраларны кузгалтып йөрисең, диярме? Әгәр бөтенләй таныргга теләмәсә, мин андый кешене белмим, дисә?!

Юк ла! Нигә төшенкелеккә бирелергә әле. Алар гаиләсенең нинди язмышка дучар булганын, әти-әнисенең бу дөньядан пакь намус белән киткәнен һәм инде ахыргы чиктә Йосыфның дәрәҗәле, абруйлы кеше икәнлеген белергә тиешләр бит Каразиректә! Концлагерьдан азат ителгән авылдашы теге вакытта антлар эчте ич, аның хакында да, гаиләләренең язмышы турында да авыл халкын җыеп сөйләргә сүз бирде. Йосыф Шәрифҗан агасына сәгать тә биреп җибәрде. «Шәрифҗан абыйга Йосыф Сәфәргалиевтән» дип язылган сәгать. Шулай булгач, аның кайтып керүе Каразирек өчен вакыйга булса да, алай ук аптырамаслар, гаҗәпләнмәсләрдер әле...

Йосыф күлмәгенең өстәге төймәсен ычкындырып җибәрде, адымнарын кызулата төште. Шулчак үзенең кайтуы турында Шәрифҗан агасына хат язып җибәрмәгәненә үкенеп тә куйды. Тегендә, Себердә чакта, икенче төрлерәк уйлады шул. Хат язып торуның ни ки-

рәге бар, имеш. Бернәрсә дә өмет итми бит ул! Бу авылдан аңа берни дә кирәкми. Фәкать авыл урамнары буйлап узасы, балачак сукмакларыннан үтәсе, төп нигезеннән бер уч туфрак аласы гына килә. Күңелнең бер почмагында бераз үпкә саклана саклануын. Тик ул аны сүзенә түгел, йөзенә дә чыгармаячак. Ни хәл итәсең! Үткәннәр өчен бүгенгедән үч алу файдасыз. Кем беләндер исәп-хисап өзеп йөрергә Йосыфның уенда да юк!

Уйланып бара торгач, комлы юл аны авыл башына китереп җиткерде. Беренче мәлдә ят кебек тоелды Каразирек. Авылның аргы очында этләр өрә, ара-тирә әтәчләр кычкырып куя, сыерлар мөгрәгәне ишетелә. Теге елларда этләр бик сирәк өрә иде, күбесенчә алар шыңшыйлар, елыйлар һәм сузып-сузып улыйлар иде. Нигә шулай булды икән?

Йосыфка иң беренче очраган кеше озын буйлы алҗыган карт булды. Ул туп-туры үзенә таба атлап килүче ирне танырга теләгән сыман, кулын каш өстенә куеп күтәп алды. Йосыф, карт янына килеп җитәр-җитмәс, кычкырып сәлам бирде.

— Исәнме, бабай?!

Карт, нигә шулхәтле кычкырасың дигәндәй, юлчыга ачулы караш ташлап:

— Шөкер әле,— дип мыгырданды. Әмма аның бу канәгатьсезлеге озакка бармады. Чит кешенең үзе белән якын күреп исәнләшүе күңелен йомшартып җибәрдеме, ул ачылып сорашырга кереште.

— Күргән-белгән кеше түгел димме соң үзеңне?

Йосыфның ирен читләренә елмаю кунды.

— Мин дә сине хәтерләп бетермим шул. Бу Каразирекме?

Карт:

— Ие, ие, Каразирек,— диде.— Берәрсенә кунакка кайтып килешме әллә?

— Кунакка дип... Болай гына, күреп китәргә дип кенә.

«Бу карт шушы Каразирек кешесе бит инде. Танып булмый шул»,— дип уйлады Йосыф.

— Кемнәргә кайтасың?

Әлеге сорау картны күптән кызыксындыра иде, күрәсең.

— Шәрифҗан абзыйларга.

Картның йөзенә аптырау галәмәте чыкты.

— Кайсы Шәрифҗан?

— Шәрифҗаннар шулай күпмени бу авылда? Фамилиясе Сәфәргалиев. Минә шул Шәрифҗаннарга кайтам. Сәфәргалиевләргә.

Карт, хәзер аңладым инде дигәндәй, башын какты. Әмма йөзендә барыбер һаман шул ук гаҗәпләнү, аптырау иде әле.

— Шәрифҗан күптән гүр иясе бит инде. Авыр туфрагы җиңел булсын.

Йосыф чемоданын шапылдатып җиргә куйды.

— Ничек?!

— Аның үлгәненә биш былтыр инде. Белмисеңмени? Үзең аларга кайтып киләм дисең?

Йосыф тамагына утырган төерне чак-көч кенә йотып җибәрде дә:

— Беренче мәртәбә ишетүем,— диде.

— Син үзең кем буласың болай?

— Минем эти Мостафа исемле иде. Шушы авылныкы ул. Мин үзем дә шушында тудым. Утыз икенче елны чыгып киттек... Себер якларына.

— Йа алла! Мостафа малае буласыңмыни син?— Картның баягы аптырау, гаҗәпләнүләренә каушау да килеп өстәлде.— Каян соң син болай? Ата-анаңнар исән-саулармы?

— Себердән мин. Әти-әни күптән вафат инде. Зөләйха исемле апам бар иде бит. Хәзер ул да юк. Туган авылны күреп китәргә дип кайтыш.

— Син мине танныйсыңмы соң? Атаң белән ахирәтләр дә иек без. Солдат Хәбир дип йөртәләр мине. Син ул чакта малай гына иең әле. Менә сиңа мә! Атаң чалымнары бар шул үзеңдә. Сөембикәне дә яхшы беләием. Кияүгә чыкканчы күршеләр иек. Менә сиңа мә! Чү! Ник монда юл өстендә басып торабыз соң әле?! Әйдә, рас кайткансың икән инде, үземә киттек. Кунак булырсың.

Йосыф һаман да аптырап басып тора иде әле. Хәбир карт күтәрергә дип чемоданына үрелгәч кенә, аны, үзе тотып, карт артыннан иярде. «Закир Әфәндиев Каразиректә яшиме? Йорты кайсы?»— дип, Хәбир карттан сорамакчы иде, әмма дәшми калды.

* * *

Тоткыннар лагерена да мең тугыз йөз илле өченче елның язы килеп керде. Болай да нәүмиз күңелләрне мондый көннәр тагын да боектырып җибәрде, төрлесе төрле яшьтәге һәм төрле милләттәге моңсу җаннарга язгы яңгырлар өстәмә мәшәкать, газап кына алып килделәр. Әмма ничек кенә булмасын, елның бер фасылы белән икенчесе алышыну — ул вакыт үтү дигән сүз, минутлап, сәгатьләп һәм көнләп санаган вакытның акрынлап булса да алга таба агуы — ирекккә чыгуның якынлашуы дигән сүз. Бер-берсе белән бу хакта ачыктан-ачык сөйләшмәсәләр дә, күңелләре белән тойдылар, һәм бу шул хәтле дә бөек, илаһи көч иде ки, ансыз туасы таңны көтү дә, вакытны санау да мәгънәсез булыр иде. Ансыз мондагы каһәрләүләргә дә, адым саен сагалаган авыру-чиргә дә түзеп, каршы торып булмас иде. Тоткыннарны фәкать шул гына саклый, яшәтә һәм өмет учакларына ут өстәп тора.

Әйе, мең тугыз йөз илле өченче елның язы иде. Митька атлы санитар Закир Әфәндиевкә аны азат итәчәкләрен килеп әйтте. Закир авырып ята иде. Әүвәл аңа ышанмады, шаярта торгандыр дип уйлады.

— Бу турыда мин очраклы рәвештә генә ишеттем. Әлегә берәүгә дә әйтә күрмә. Үзеңне чакыртырлар,— диде Митька. Аның күзләрендә шатлык яшьләре ялтырый иде. Закирҗанның бу баш әйләндергеч яңа хәбәргә ышанасы, шик-шөбһәләрен онытып ышанасы килде.

— Кирюха![1] Друг родной!

Закирҗан, хәлсез куллары белән, Митьканың муеныннан кочаклады. «Рәхмәт сиңа, рәхмәт! Рәхмәт инде!»— дип сулкылдады ул, татарчага күчеп. Митька, кеше-кара күргәнче дигәндәй, тиз генә чыгып та китте.

Бу хәбәрне Митька Закирҗанга сер итеп кенә әйтсә дә, ул чыбыксыз телефон аша тагын берничә кешегә ишетелеп өлгергән иде. Кич белән аның янына белорусь егете Дорошков керде.

— Захар (аны монда шулай дип йөртәләр иде), иртәгә үк «хәйләкәр йорт»ка[2] бар. Сора, ялвар, үтен. Беләсең бит, аларның законнары үз кулларында. Алайса сине монда көзгә кадәр тотарга мөмкиннәр,— диде ул. Аннары, син мине күрмәдең, мин — сине дигән кыяфәттә, як-ягына карана-карана, тиз генә чыгып китте. Закирҗанга артыгын аңлатып та торырга кирәкми иде. Лагерь башлыгы Митрофановның холкы аңа бик яхшы мәгълүм. Узган ел, «документларың килеп җитмәде, көт»,— дип, Мәскәү егетен бер елга якын тотты. Оренбург картын: «Тәртибең начар, үзгәрергә кирәк си-

[1] Кирюха — дус. Тоткыннар телендә кулланган жаргон.
[2] «Хәйләкәр йорт»— югары башлыклар урнашкан йорт.

ңа»,— дип, ярты ел җәфалады.

Икенче көнне үк Закирҗан «хәйләкәр йорт»ка китте. Башлык ишеген куркып кына шакыды. Һәм эчке яктан: «Әйе!» дигән тавыш ишетелгәнче котеп торды. Аннары ишекне сак кына ачып бүлмәгә үтте. Митрофанов үзе өстәл артында утыра, аннан башка бүлмәдә хәрби киемле тагын бер кеше бар, анысы почмактагы өстәл артында ашыга-ашыга тау-тау булып өелгән кәгазьләрне актара иде.

Закирҗан, ишекне ябып, Митрофановка таба ике генә адым атлады да туктап калды. «Сүзне нидән башларга соң, нәрсә дип әйтергә бу куркыныч кешегә?» Митрофанов үзе ярдәмгә килде:

— Фамилия!

— Әфәндиев.

— Сине азат итү турында приказ бар. Әмма документларың әзер түгел әле. Вакыты җиткәч, үзем чакыртырмын!

Закирҗан кыяр-кыймас кына:

— Озак көтәсеме икән?— дип сорады.

— Бер елга кадәр!

Бу сүзләрдән соң Закирҗанның күз аллары караңгыланып китте, авыз суы корып, иреннәре бер-берсенә ябышты, телен әйләндереп сүз әйтә алмас хәлгә килде. Ул шулай тораташ кебек катып торганда, кәгазьләр актаручы хәрби эшеннән бүленеп, аңа төбәлде. Кыяфәтенә караганда, ул аларның сөйләшкәнен игътибар белән тыңлап утырган иде.

— Әфәндиев, синең исемең ничек?— дип сорады ул. Закирҗан бермәл, сорауны аңламагандай, сүзсез торды. Митрофанов утырган урынында түземсезләнеп селкенеп алды.

— Синнән сорыйлар, Әфәндиев!

Закирҗан әле Митрофановка карады, әле почмактагы хәрбигә күз салды да:

— Захар... Закир...— дип пышылдады. Митрофанов белән чагыштырганда, хәрби шактый яшь иде, әмма үз-үзен тотышына караганда, ул Митрофановтан да югарырак башлык булырга тиеш.

— Нигә алай куркып калдыгыз? Тынычланыгыз,— диде хәрби киемдәге кеше, кинәт татарчага күчеп. Митрофанов та, Закирҗан да икесе берьюлы хәрбигә таба борылдылар. Ләкин тегесе моңа игътибар итмәде, сүзен татарча дәвам итте.

— Сез кайдан, Әфәндиев?

— Татарстаннан.

— Тагын да төгәлрәк?

Закирҗан районын, туган авылын атады. Ләкин ул һаман да үз колакларына үзе ышанып җитми иде. «Өнме бу, әллә төш кенәме»,— дип тә уйлап куйды. Өн иде бу, хәрби татарча, аның туган телендә сөйләшә иде. Унике елдан соң беренче мәртәбә туган телендә сөйләшүне ишетү аңа бик тә сәер тоелды.

— Барыгыз, борчылмагыз, кайтырсыз авылыгызга. Хәрби урыныннан торып басты да, шуның белән сүзе беткәнлеген аңлатып, Митрофановка таба борылды.

— Бүген китәсе этапның исемлеген китерегез!

Митрофанов чыгып китте.

Закирҗан һаман да телгә килә алмыйча аптырап басып тора иде әле. Митрофанов чыгып киткәч:

— Иптәш начальник, Сез дә безнең яклардан түгелдер ич?— дип сорарга батырчылык итте.

Хәрби тәмәке кабызды.

— Шуннан.

— Якташлар икәнбез.

— Хәтта районлашлар да... хәтта...

Ул тәмәкесен тирән итеп суырды да беркавым Закирҗанның йөзенә текәлеп карап торды.— Авылдашлар да без синең белән.

— Булмаганны!

Хәрби көлемсерәп куйды.

— Сәфәргалиев мин. Йосыф Сәфәргалиев. Мостафа малае.

— Мостафа?!

— Утыз икенче елны исегезгә төшерегез. Кулак Мостафа дип авылдан сөрелде, гаиләсе белән.

Шушы мәхшәр оясында, җәһәннәмдә үзенең авылдашын күргәч, шатланырга, бик-бик куанырга кирәк иде бит! Җитмәсә, үзе Митрофановтан да зуррак дәрәҗәдә бугай. Шатланасы иде шул, муенына барып асылынасы иде...

Күктән иңгәндәй кинәт килгән шатлык шулай тынсыз иттеме аны, әллә хәрбинең сүзләренә ышанып ук бетәсе килмиме соң? Хәер, Әфәндиев бернәрсә дә аңларлык хәлдә түгел иде сыман. Тораташ кебек басып торуын дәвам итте.

Хәрби, тоткынның кичерешләрен сизепме, әллә чыннан да эше бик тыгыз идеме — Әфәндиевнең иңбашына кулын салды.

— Ярый... Иртәгә үзем чакыртып алырга тырышырмын. Бар да тәртиптә булыр.

«Мостафа Сәфәргалиев... Мостафа... Мостафа?!!»— дип үзалдына гына сөйләнә-сөйләнә, Әфәндиев алпантилпән ишеккә таба юнәлде.

Инде егерме елдан артык гомер үтсә дә, Мостафа атлы авылдашын бик яхшы хәтерли иде әле Закирҗан. Әйе, гөнаһ шомлыгына каршы, Мостафа аның авылдашы, Каразирек кешесе иде шул...

* * *

Закирҗанның — фамилиясе «Әфәндиев» булган өчен генә дә шүрләп, кан калтырап йөргән болгавыр еллар иде ул. Мари ягыннан килеп чыккан бүрек кадәрле генә соры болыт, кинәт өреп тутыргандай кабарып карасу төскә керде һәм бөтен офыкны каплап алды. Кешеләр янәшәдәге урман болытны үзенә тартып алыр дип өметләнгәннәр иде. Ләкин ул канатларын җәйгән иләмсез дәү кара кош кебек зурайганнан-зурая, якынайганнан-якыная барды һәм, күп тә үтмәде, яңгыр коя башлады. Әллә ни озак та яумады шикелле, җил болытларны кала ягына таба куалады.

Каразирек авылын урталай бүлеп аккан елга, күбекләнеп кайный-кайный, ярларыннан ташып агарга кереште. Авылның тиле Әптерие, урам уртасына чыгып басып, шәрран ярып бер кычкырды да, ялана аяклары белән чапыр-чупыр пычрак ера-ера, елгага йөгерде. Бүтән берәү дә сөрән салып, махсус җыеп йөрмәде Каразирек халкын. Кем кулына багор күтәреп, кем озын аркан тотып, кемнәрдер, ломнар, көрәкләр алып, Әптери артыннан елга буендагы мунчага таба йөгерештеләр.

Сыер дуласа, аттан яман дигәндәй, мыштым гына агып яткан тау асты елгасы су белән тулып ташыган чакларында моңарчы да яр буендагы мунчаны, аннан бераз арырак утырган амбарларны агызып китә язган иде инде. Күрәсең, бүгенге яңгырдан соң да авыл кырыендагы Пәриле күл ташып, елганың суын бермә-бер арттырган һәм Хәсән бай буасы киткән иде.

Солдат Хәбир, су ера-ера мунчага таба барган тиле Әптерине күлмәк итәгеннән багоры белән эләктереп

алып, яр буена сөйрәде. Тегесе, итәген ыргактан ычкындырырга теләп чәбәләнде-чәбәләнде дә, аннары акырып еларга тотынды.

Берничә ир болганчык, күбекле ташу суын бил тиңеннән ерып кереп, мунчаны юан арканнар белән әйләндереп алдылар. Закирҗан да ирләр янына ашыкты һәм килеп җитүгә, арканның бер очыннан эләктереп, яр буендагы юан өянкегә таба сөйрәде.

Җыелган халыкның күбесе яр буенда көч биреп тора. Салихҗан атлы тәбәнәк буйлы ир арканны тизрәк өянкегә бәйләргә куша. Гәүдә ягыннан аның капма-каршысы булган колга Гыйльметдин: «Тераүләр куегыз, тераүләр!»— ди. «Синең тераүләреңне орып бирә ул!»— дип, аңа Гайнетдин каршы төшә. «Нигезе нык аның, шайтан да булмас, маташмагыз!»— дип, Зиннәт кычкыра. Ул суга үзе дә кермәкче булган иде, әмма бер-ике адым атлагач, кире борылып чыкты.

Мунчаны өянкегә «арканлап» куйдылар. Әлеге эшне башкаргач, ир-ат, яр буена чыгып, кайсы көрәгенә, кайсыберләре кулларындагы лом, багорларына таянып, аркан түзәрме икән дигәндәй, инде беркадәр тыныч кыяфәттә ташу уртасындагы мунчага төбәлделәр.

Әптери, үч итеп, солдат Хәбирнең кулын тешләп алган. Хәзер, әнә, бүрәнәләр өстендә мунчаны күзәтеп утыра. Бүтән аңа игътибар итүче булмады. Тумыштан ук ходай тарафыннан кимсетелгән тиле Әптеринең ни уйлаганын берәү дә белә алмый, кыланышларына карап кына нәрсә теләгәнен аңлавы тагын да кыенрак. Аңа ара-тирә: «Эх, сине! Ходай имгәге!»— дигәндәй солдат Хәбир генә карап куйгалый. Хәбирнең кул аркасында Әптеринең теш эзләре ярылып ята.

Хәбир, ачу белән җиргә төкереп, янында басып торган Мостафага таба борылды:

— Хәсән бай анадан тума чишенеп мунчасыннан йөгереп чыгар ие дә суга сикерер иде. Аннан соң үрдәк шикелле чума-чума йөзәр ие дә тагын чабынырга кереп китәр ие. Аталарыннан күрмәкче, малайлары да шулай итәрләр ие. Үтә шул гомерләр, дөньялар үзгәрә. Хәзер тегендә алай кылана алмыйдыр, аның да койрыгын кысканнардыр. Дөнья куләсә шул. Аңа да чират җитте. Ярлы-ябагай җилкәсен кимереп яталар ие,— диде.

Закирҗан алардан бераз читтәрәк басып тора иде. Хәбирнең әлеге сүзләре аның өчен яңалык булмаса да, Хәсән байның шәрә килеш елгада коенганын үз күзләре белән күрергә туры килмәде егеткә. Каразиректә Хәсән байның эзе күптән суынган инде. Закирҗанга ул чакта тугыз-ун яшьләр чамасы булгандыр. Авылда хәзер Хәсән бай исеме белән бәйләнешле менә шушы мунча да, аннары тау асты елгасының буасы һәм җил тегермәне генә калды.

Мостафа Хәбирнең сөйләп бетергәнен көтте дә йөзен чытты.

— Хәсән бай заманында бу мунчаның ташу уртасында калганы булмады.

— Байны сагынуыңмы әллә?

— Сагынуым түгел. Әйтәм генә. Хәсән бай уйлап эш итә ие.

— Халыкның канын күп эчте инде ул бай. Кандала!

— Малның кадерен белә, эшнең рәтен белә ие дим мин. Бер уч саламын да әрәм итми ие. Ә хәзер?..

Солдат Хәбир, синең сүзләрең белән барыбер килешеп булмый дигән кебек, кулын селтәде дә:

— Әй лә! Шул кандаланы искә алып тормасана!— диде һәм кырыйгарак китеп басты.

Закирҗан да Мостафага кырын карап куйды.

Әле күптән түгел генә авылда урта хәллеләр рәтендә саналып йөргән Мостафага «кулак» мөһере сугылганлыгын белә ул. Әмма күңеленнән моңа һич тә риза түгел иде. Колхозга кермәгән бар кешегә дә андый тамга салу дөресме соң? Аның үз әтисе дә колхозга кермәс өчен аягын терәп каршы тора. Ялкау Салихҗаннар, буш куык Гыйльметдиннәр, көрәк тә саплый белмәгән Зиннәтләр белән бер колхозда буласым юк, дип кырт кисте. Менә шуннан соң үгетләп кара син аны!

Әти картка бәлкем бераз сабак булыр, акылга килер дип, Закирҗан йорттан да китеп карады. Тик картның һаман да үз туксаны туксан иде. Халык әйтмешли, ике арада «асылынып торучылар» арасында Закирҗанның атасы.

Беркөнне авыл Советы председателе Ногман аның атасы турында болай дип сөйләгән, имеш:

— Закирҗан үзе кызыл комсомол инде. Атасы менә кирегә сөйрәүче. Затлы нәсел, имеш, Зиннәтләр белән бер колхозда торырга теләми. Фамилиясе дә әнә нинди: Әфәндиев! Элек патша булганмыни! Күр ничек кыланалар! Малае комсомолда булмаса, затлы нәселен күрсәтер ием мин аңа! Бетле хәерче!

Бу сүзләрне түкми-чәчми Әфәндиев картның малаена китереп җиткерделәр.

Мостафа да илгә-халыкка зыян кылган кеше түгел. Әмма исәпсез-хисапсыз умарталар тотуы аны урта хәллеләрдән дә бер башка өскәрәк күтәреп куйды. Колхоз оешуга умарталарының бер өлешен илтеп биргән иде ул. Шуннан соң үзендә калганын тагын ишәйтте. Ә колхоздагы умарталары кырылып беттеләр.

Закирҗан Мостафаның сүзләренә тагын колак салды. Читкә китеп басса да, солдат Хәбир дә аны яхшы ишетә иде.

— Хәсән бай малның тәмен белә ие шул. Хәсән бай бу буаны яздан ук әйбәтләп будырыр ие. Яңгыр суы түгел, язгы ташуларың да селкетә алмый ие аны. Колхоз Хәсән бай хәтле дә эшли алмый.

Аның бу сүзләре Закирҗанны янә сагайтып җибәрде.

— Вәт, адәм актыгы, шул канечкеч Хәсән байны мактап тормасаң!— дип җикеренде ул. Әле күптән түгел генә Мостафага теләктәшлек иткән, күңеле белән аны яклаган егетне алыштырып куйдыларммыни! Ул, бәласеннән баш-аяк дигәндәй, читкәрәк китте һәм, әле һаман да бүрәнәләр өстендә моңаеп утырган Әптери янына килеп, чабаталарын салды, ыштырларын чишеп җибәрде, суны сыгарга керешге. «Безнең әти дә шундый сүзләр сөйләп йөриме икән соң?»— дип шомланып уйланды егет, әтисен эзләп, ялт кына тирә-ягына күз йөртеп чыкты. Сафа карт су буенда күренмәгәч, тынычланып, эшен дәвам иттерде.

...Чыбыксыз телефон Мостафага «кулак» мөһере сугылу турындагы хәбәрне Закирҗанга дөрес китереп җиткергән иде. Әүвәл Ногман тагын бер тапкыр Мостафаның кылларын тарткалап карады.

— Колхозыгызга керсәм, умарталарны үземә карарга рөхсәт булырмы?— диде аңа каршы Мостафа. Ногман шундук кырт кисте:

— Анда синеке-минеке юк. Кемне теләсәләр, шуны куярлар, кемгә кушсак, шул карар!

Ногман һич тә башына сыйдыра алмады: шундый чакта ата улны, ана кызны белми торган заманда умарта кортлары өчен генә колхозга керүдән баш тарт, имеш. Аның уенча, бу — төп сәбәп булмыйча, Мостафа корган хәйлә генә иде. Әлеге уйларын районга баргач, Галихановка да сөйләде ул. Җитәкче: «Андыйларны Себер җибәрү белән шүрләтергә кирәк»,— дип киңәш бирде.

Ул төнне Ногман керфек тә какмыйча уйланып чыкты. «Андыйларны Себер җибәрү белән куркытырга кирәк»,— дигән сүзләр тынгылык бирмәделәр аңа.

Бер тапкыр кабатлады ул әлеге сүзләрне, ике мәртәбә кабатлады, өч, дүрт... Һәм ахырдан Галиханов сүзләре аның аңында үзгәреп, бөтенләй икенче төрле мәгънә алдылар: «Андыйларны Себергә куарга кирәк!»

Галиханов — зур урындагы кеше. Ни кылырга икәнен ул сиңа чәйнәп каптырмас. Аның эше синең шөрепләреңне боргалап, юнәлеш кенә бирү. Калганын үзең уйла, үзең хәл ит, муеның үз урынында, башың үзеңнеке! Андыйларны Себер җибәрергә кирәк!

Галиханов нәкъ менә шулай дияргә теләгәндер?..

Мостафа Сәфәргалиев гаиләсенең язмышы бик тиз хәл кылынды...

...Закирҗан бер чабатасын бәйләп, икенчесен сүтә генә башлаган иде, аркан шартлап өзелде дә мунча су өстендә чайкалып куйды. Әптери кычкыра-кычкыра суга кереп китте. Яр буендагылар «аһ» дияргә дә өлгерми калды, Әптери мунча янына килеп җиткән иде. Ул күз ачып йомган арада өйалды ишеген ачып, эчкә кереп югалды. Мунча баягысыннан да көчлерәк чайкалды. Яр буендагы халык янә «аһ» итте. Көчле агым мунчаны акрын гына тирбәтә-тирбәтә үзе белән өстери башлады.

Әптерине коткарырга атлыгучы күренмәде. Закирҗан да чабатасын бәйләп бетергән иде. Әптерине бәладән йолып алырга теләгән кебек, ул капылт кына аягына торып басты, аннары шундук кире утырды. Әптерине ул, бары тик ул гына коткарып калырга тиеш иде сыман һәм, шуны өмет итеп, бар халык та аңа карыйдыр шикелле. Шул карашларны күрергә теләпме, башын күтәреп, тагын бер мәртәбә яр буендагыларга күз салды: халыкның игътибары ташу уртасындагы мунчада иде. Закирҗан ирексездән чабата бауларын тагын тартып чиште.

Халык «аһ» итте: бил тиңеннән болганчык су ерып, мунчага таба Мостафа кереп бара иде. Эчке яктан Әптери дә ишекне дөбердәтергә тотынды. Ташу ишекне шапылдатып япкан да, аның янына агачлар, бүрәнә башлары килеп бөялгән, Әптери чыга алмыйча азапланa. Кайсыдыр: «Тәрәзәдән чык, тәрәзәдән!»— дип кычкырып карады. Әптери ишек дөбердәтүеннән туктады. Аны тәрәзәдән чыгар дип көттеләр. Тик Әптери күренмәде. Мостафа да мунча янына ук килеп җитте. Башта ул ишекне каерып ачты, аннан соң мунча эченә керде һәм ыштан бавыннан эләктереп, Әптерине тышка сөйрәп чыгарды.

Судан чыгып җиткәч, Әптеринең күлмәк итәгендә чем-кара өч мәче баласы күргән кешеләр тагын бер тапкыр шаккатып бот чаптылар. Тиле Әптеринең сәер карашлы зәңгәр күзләрендә ниндидер яктылык чагылып алды.

Әлеге вакыйгадан соң бер ай тирәсе үттеме икән, Каразирек авылыннан Мостафа Сәфәргалиев һәм тагын ике гаилә Себергә сөрелде.

Олаулар кузгалып киткәч, Ногман үз янында басып торган Закирҗанның җилкәсенә кулын куйды да:

— Менә шулай, Әфәндиев, контрлардан арына барабыз, — диде. Егет: «Әйе шул, Ногман абзый, сүзләрең хак», — дигәндәй башын какты, ә үзе эченнән: «Каразиректә кулак диярлек кешеләр калмады бит бүтән? Арына барабыз түгел, бетте алар, бөтенләй бетте! Синең атаң да шушы юлдан китеп бара күрмәсен дип, миңа төрттереп маташуың түгелдер ич?! — дип шомланды. Ләкин ни уйлаганын Ногманга әйтергә курыкты.

Шулчак көтелмәгән хәл булды: Мостафаның бөтерчек кебек кечкенә малае олаудан сикереп төште дә бар көченә үзләренең йортына таба йөгерде. Ул туп-туры капка төбендә басып торган Ногман белән Закирҗанга таба йөгерә иде. Менә килеп җитәм дигәндә генә туктап калды да, әүвәл ялт-йолт як-ягына каранды, аннары тагын йөгерә башлады. Үз яныннан узганда Закирҗан малайның күлмәк итәгеннән эләктереп алды һәм:

— Калма атаңнан, контр калдыгы! — дип, аның артына типте. Малай чырылдап кычкырып җибәрде, борыны белән тузанга барып кадалды. Ләкин шундук сикереп торды, авызын ерып шырык-шырык көлгән Закирҗанга күзләрен мөлдерәтеп карады да капка астыннан ялт кына ишегалдына кереп китте. Бу юлы аны Закирҗан да тотып кала алмады. Җыелган кешеләр ни дип уйларга да өлгермәделәр, малай, күлмәге эченә тузанга буялып беткән сыңар аяклы чүпрәк курчагын яшерә-яшерә, шул ук капка астыннан атылып та чыкты. Закирҗан, кулын сузып, аңа таба килә башлады. Малай башта алга тартылды, аннары артка чикте, капка баганасына килеп төртелгәч, куркып, җиргә чүгәләде. Үзе күлмәк эчендәге курчагын кысып тоткан, үзе яшьле күзләре белән Закирҗанга карый. Шулвакыт каяндыр алар янында пәйда булган тиле Әптери, ямьсез тавыш белән кычкырып җибәрде һәм Закирҗанның кулын тешләп алды. Закирҗан авыртуга түзә алмыйча кычкырып җибәрде. Әптери, йодрыкларын төйнәп, аңа селтәнде дә, лач итеп җиргә төкерде. Закирҗанның Әптери авызында өзелеп калган ярты чәнчә бармагы юлга төшеп тузанга манчылды. Малай, әле авыртуга түзә алмыйча бер урында сикерә-сикерә шаулап кан аккан уң кулын югары күтәргән Закирҗанга, әле авызыннан канлы төкерекләрен чәчә-чәчә ниндидер аңлаешсыз сүзләр кычкырган Әптеригә исе китеп карап торды-торды да, аннары, бер кулы белән күкрәгенә курчагын кысып, икенчесе белән ыштанын тотып, олаулар артыннан йөгерде.

...Шул кичне Әптери җир тишегенә төшеп киткәндәй юкка чыкты. Атна-ун көннән тау асты елгасының суы кимегәч, аның каралып каткан гәүдәсен яр буендагы куе таллыклар арасыннан табып алдылар. Халык теләндә төрле имеш-мимешләр йөрсә дә, дәлилләр һәм шаһитлар булмаганлыктан, Әптеринең үлемендә берәүне дә гаепләмәделәр.

* * *

Митрофанов бүлмәсендә алар икесе генә.

— Хәтерлисезме Мостафа исемле авылдашыгызны? Исегезгә төштеме? — дип сорый Йосыф Сәфәргалиев һәм куллары белән чигәләрен тотып почмакта хәрәкәтсез утырган Закирҗан ягына карый-карый, папирос кабыза.

Закирҗан башын күтәрде, «әйе» дигәндәй ияк какты.

— Әти моннан җиде ел элек вафат булды. Аның артыннан — әни. Аннары апа. Өч ел рәттән үземә газиз булган өч кадерле кешемне җирләдем.

«Ник сөйлисең боларны миңа? Әйт инде, сузма, синең башың бетәчәк шушында диген!»

Йосыф өстәл каршындагы урындыкка барып утырды. Күз кырые белән генә Закирҗанга карап алды. Бер көн һәм бер төн эчендә авылдашының йөзе тагын да суырылган, мәет төсе кергән, зәңгәр күзләрен тоныкэлпә каплаган.

— Әти туган якларыннан аерылуны кичерә алмады. Үлгәнче авылына кире кайту уе белән яшәде.

«Әйт инде, зинһар, синең дә башыңа җитәм, теге чакларның үчен алам барыбер диген!»

— Умарта дип, ил-күч дип җенләнүе барыбер бетмәде әтинең.

«Җир йөзендә булган иң каты, иң газаплы җәза белән хөкем ит! Сузма гына!..»

Йосыф «син»гә күчте.

— Беләсеңме, монда сине, туган як кешесен күргәч, бик куандым мин. Авылга кайтып килгәндәй булдым. Син менә тиздән кайтып китәчәксең. Документларың әзерләнә, сөйләштем мин.

Закирҗанның күз аллары караңгыланды, бүлмә, бүлмәдәге өстәлләр, урындыклар, өстәл артында утырган Мостафа малае — һәммәсе дә зырылдап әйләнергә, тугланырга кереште. Ул мондый хәлне күтәрә алмады — дөпелдәп идәнгә ауды.

* * *

Нигә бимазалый соң әле бу уйлар аны, ник кабат хәтеренә килә? Әллә Актырнакның өрүе сәбәпле булдымы соң? Һай ул гына микән?..

Закирҗан карт, капканы теге юлчы шакыгандыр дигән карарга килде дә, бастырыкны кире этеп, Актырнак оясына таба китте. Этнең төнге ачулары онытылган бугай: хуҗасының үзенә таба килүен күреп, койрыгын болгый-болгый, аңа каршы йөгерде.

Кичә ул зиратка барып кайтырга җыенган иде. Хатыны белән кызының каберләренә су төшкәндер. Карап тормасаң, яңгыр суына ышаныч юк — җимерергә дә күп сорамас. Тик кәефе начарланды да бармады. Бүген барып кайтырга кирәк, алайса рәнҗеп ятарлар. «Озак тормам инде, тиздән мин дә бөтенләйгә күченеп килермен сезнең янга. Бергә-бергә күңеллерәк булыр. Кечкенә кызчыгымны да күрермен. Бу дөньяда күрә алмый калдым бит. Очрашырбыз, алла боерса. Һе... алай дим дә. Мине сезнең янга кертерләрме икән? Бу гөнаһлы җаным белән?..»

Соңгы вакытта үлем турында бик еш уйлый карт. Яше дә бара бит. Ләкин үлем аны куркытмый. Карт өчен җир йөзендә күптән ямь юк инде. Теге дөнья турында уйлап кына күңеленә юаныч тапкан сыман. Әйе... Бу кояш хәзер аның өчен яктырмый, менә бу быелгы матур җәй башы да аның өчен түгел, йомшак җилләре дә, әнә урмандагы теге сайрар кошлары да бүтәннәргә җырлый кебек...

Закирҗан карт Актырнакка аш чыгарып бирде. Аннан соң, ишегалды уртасындагы имән бүрәнәгә утырып, этнең кабалана-кабалана ашаганын күзәтте. «Икәү генә бит без бу дөньяда, бер-беренә якын җаннар икәү генә... Хәер, синең дә Акмаңгаең бар. Беләм, беләм мин, акланып маташма. Акмаңгаең бар синең, ул сине ярата. Мине ташлап китмәкче буласыңдыр әле. Шул килмешәгенә ияреп. Нәрсә, Каразиректә синең дә сиенеп кешең бар ие бит, дисеңме? Ялгышасың, Сылу апаң күптән урын өстендә инде. Аның үзен карарга кирәк. Бик беләсең килсә, миңа сиенер кеше булганы да юк аның! Теге чакларны искә алма син, ул болай гына. Гәүдәм сиенса да, җаным сиена алмады аңа. Менә шулай, Актырнак».

Сылу турында Актырнакка шулай дип әйтсә дә, Закирҗан карт ул хатынны барыбер үзенең үткәненнән сызып ташлый алмый инде.

Әле Закирҗанга яңа гына мыек төртеп килгән чакта Сылуны күрше Нәгыйм башка авылдан урлап алып кайтты. Авыл халкыннан кайсы тавыгының ничә күкәй салганын да яшереп булмый бит, бераздан хәбәр таралды: имеш, күрше авылга абзыкайларына кунакка баргач, Нәгыйм чишмәгә суга килгән Сылуның көянтәсеннән тотып: «Бит очыңнан берне үптерсәң, җибәрәм», — дигән. Кыз башта каушап калган, аннары Нәгыйм янында үзенең авылдаш егетләрен дә күреп аны шаярта дип уйлаган. Әмма Нәгыймнең сүзе сүз икән: үптер, җибәрәм. Кыз, чарасызлыктан ризалык белдергән шикелле булып кыланган да, Нәгыймнең кулындагы көянтәне суырып алып, көянтә башы белән егетнең маңгаена кундырган һәм чиләкләрен эләктереп күздән югалган. Шуннан соң Нәгыймнең маңгаенда ай сыман җөй сызылып калды. Бер атна буе, кеше күзенә күренергә оялып, абзыкайларының өеннән дә чыкмыйча, авылга да кайтмыйча ятты. Җәрәхәте төзәлгәч: шул җилбәзәк кызыйны үземнеке итмәсәм, атымны суеп итен авыл халкына өләшәм диган, имеш. Нәгыймнең «ат» дип шапырынуына ышанырга да була. Таза тормышлы иде алар. Кулы да җитмеш төрле эш белә һәм җәй буе, кыш буе мари якларында кәсептә йөри ул. Сүзен сүз итте Нәгыйм: Сылуны үз йортына алып кайтып утыртты.

Үзенә бернинди катнашы булмаса да, күрше йортка яшь килен төшү Закирҗанның күңелен айкап ташлады. Тагын бер карышка үсеп киткәндәй булды ул. Яшь килен белән юллары очрашканда аңа таба күтәрелеп карамыйча, гәүдәсен төз тотып, җитди кыяфәттә узып китә. Аның мондый кыланышы: «Менә безнең авылда нинди егетләр дә бар! Синең яше утыздан авышкан кара Нәгыймең миндәй егетләрнең кискән тырнагына да тормый!» — диган төсле иде.

Анысы шулай шулаен. Тик бу яшь килен Закирҗанга нигә елмая икән, ә? Үткәндә-сүткәндә, матур иреннәрен аз гына кыйшайтып көлеп уза. Малайсытуымы, бигрәк яшь шул әле син, диюеме?

Нигә ул аны капкасыннан кереп югалганчы карашы белән озатып кала?.. Нәгыйм йортына килгәнсең икән инде — яшә, рәхәтен күр! Егетнең болай да иләс-миләс күңелен алгысытма!

Нәгыймнең яшь килен белән эшләре «пешмәвен», араларында татулык юк икәнен Закирҗан сизеп йөри. Аларның әрләшкәнен үз колаклары белән дә ишеткәне бар. Әүвәлрәк яшь килен, бик ачуы килгән чакларында:

— Каласым юк минем бу йортта! — дия торган иде. Бу сүзләр Закирҗанның колагына да чалынды.

Ә беркөнне, ишегалдында утын ярып маташкан егет, Нәгыйм белән хатыны арасындагы ызгышның шаһиты булды. Нәгыйм чираттагы кәсебенә китәргә җыена иде, хатыны:

— Йөрмә, бары җиткән. Мин монда ялгыз башым синең ананңы саклап ятыйммыни! Китмә, йөрмә! — дип ялвара. Иренең сүзләре аңлаешлы түгел, авыз эченнән нәрсәдер мыгырдана, ә менә сүгенгәне аермачык ишетелә иде.

Нәгыйм китеп, биш-алты көн үткәч Закирҗан Сылуның мунча ягып йөрүен күрде. Аларның мунчалары лапас артындагы бәрәңге бакчасында иде.

Сылу мунчасына утын алып кереп салды да, өйалды ишегеннән башын чыгарып Закирҗанга дәште.

— Күрше, ярдәм ит әле!

Үзләренең бакчасында бәрәңге төпләре өеп маташкан егет, комачтай кызарып башын күтәрде:

— Нәрсә булды?

— Морҗаның юшкәсен генә ачып бирмәссеңме икән, баскычы сынган, үзем менә алмыйм.

Егет, китмәнен буразна арасына ташлады да, лапас артындагы тар сукмак буйлап, мунчага таба китте.

— Үзем менмәкче идем дә, курыктым, баскычы эләгеп кенә тора.

Яшь киленне моңарчы да бик күп мәртәбә күргәне булса да, игътибар ителмәгән. Аның йөз-кыяфәте,

килеш-килбәте чыннан да сылу икән. Көлгәндә ике бит уртасында уймак кебек кенә ике чокыр хасил була, тавышы ягымлы, мөлаем. Аны беренче күргәндә Закирҗанның әнә шул бит чокырларына бармагын тигезеп карыйсы килгән иде. Хәзер ул, шуны исенә төшереп, комачтай кызарды.

Чормага баскычтан менү чынлап та хәтәр икән. Егет аңа кагылып кына алды да сәкегә менеп басты, аннары үрелеп иң өстәге бүрәнәгә ябышты һәм куллары белән югарыга тартылды. Морҗадагы юшкәне алып, Сылу кушканча, шундагы такта кисәге өстенә куйды һәм шул гына идеме дигәндәй, хатынга карады.

— Булды, булды, рәхмәт. Карап кына төшә күр инде. Егылып китә күрмә.

Егет менгән юлы белән төшә башлады, баягыча өске бүрәнәгә ябышып, асылынды да, сәкегә сикерде. Тик аягы таеп киткәнен үзе дә сизми калды. Ярый әле, егылам дигәндә аны хатын тотып өлгерде.

Егетнең битенә Сылуның кайнар сулышы килеп бәрелде.

— Һай, Закир, егылып имгәнәсең икән дип йөрәгем ярыла язды. Уф, аллам!..

Закирҗан әлеге кайнар сулыштан, аңын югалткандай, бермәл һушына килә алмый торды. Яшь хатынның коңгырт күзләрендәге баягы курку галәмәте шундук серле нурлар белән алышынды; ул һаман да егетне кочаклаган килеш җибәрмичә тора иде. Егет, исен җыеп, тиз генә аның кочагыннан шуып чыкты да, алпан-тилпән атлап, ишеккә таба китте. Арттан хатынның тотлыга-тотлыга:

— Закир дим, бу юшкәне ябып та бирерсең инде, яме, — дигән сүзләренең мәгънәсен башта аңлап бетермәде ул. Шуңа күрә аңа каршы бер сүз дә әйтмәде. Ләкин сиздe: Сылу үзе дә бик нык каушаган иде.

Кызык бу дөнья дигәнең: әгәр шул чакта юшкәне ябарга бармаган булса? Хәер, ачкач япмыйча да булмый шул...

Шул көннән башлап ике күрше йортның ике кешесе арасында мәхәббәт җепләре сузылды. Тора-бара яшь килен егетнең күкрәгенә капланып тормышыннан зарланырга да кыенсынмый башлады. Нәгыйм йортына күңеле ятмый иде хатынның.

Ичмаса, шул чакта юата да белмәде аны Закирҗан. Юатырлык сүз тапмады.

Күршенекенә аркаланып кына озак яшәп булмый иде. Бер көнне Закирҗан үзе дә унике чакрым ераклыктагы авылга кияү егете булып китте. Сөембикәгә аны димләп өйләндерсәләр дә, матур гына яши башладылар.

Үз туеннан соң Закирҗан күрше морҗасының юшкәсен ачарга-ябарга йөрүеннән тукталып торды.

Әмма бу хакта өченче кешенең дә белүе турында башларына да китерә алмадылар...

Шуннан соң күп тә үтмәде, егетнең язмышы сукмактан тәгәрәде.

Сөембикә белән яңа өйләнешкән еллары иде. Закирҗан Каразирекнең ашлык амбарында хисапчы булып эшли. Инде тәгаен генә хәтерләми дә: февраль ахырлары иде шикелле, районнан Каразиреккә комиссия килеп төште. Исәпләре амбарда күпме ашлык барын тикшерү икән.

Амбар мөдире Галиулла абзый — Закирҗанның атасы белән яшьтәш карт — кыш уртасында ашлыкны урыныннан кузгатуга каршы килде.

— Икмәкне хәзер бер җирдән икенче җиргә күчерергә ярамый бит. Ул хәзер кышкы йокылык чорында. Кузгатып йөртсәң, аның уңышы кими, — диде карт.

Тегеләр, барыбер исәбен алырга кирәк бит дигәндәй, иңбашларын гына сикерттеләр. Арадан берсе:

— Нәрсә эшләргә кушасыз соң? — дип кызыксынды.

Галиулла абзыйның моңа да җавабы әзер иде.

— Алайса болай итик. Башта ашлыкның өстен тигезләп чыгыйк. Шуннан соң һәр яктан таяклар батырып, тирәнлеген үлчәрбез. Аннары иңен-буен. Шулай иткәч, исәбе килеп чыгар.

Комиссия картның бу тәкъдиме белән килеште. Амбарда булган ашлыкның хисабын ул әйткәнчә алдылар. Эшнең шулай тиз тәгәлләнүенә комиссия әгъзалары үзләре дә бик канәгать калды.

Яз җитүгә тагы килде комиссия Каразиреккә. Бу юлы башка кешеләр. Чәчү башланырга да күп калмаган иде. Ашлыкның бөртеген дә түкмичә капчыкларга салып үлчәттеләр. Шуннан соң ни күрсеннәр: егерме потка якын ашлык артык килеп чыкты! Галиулла абзыйның да, Закирҗанның да күзләре маңгайларына менә язды. Менә сиңа мә! Ләкин комиссия членнары «ә» дә димәделәр, «җә» дә димәделәр. Исәпләделәр, хисапладылар да, Галиулла абзый белән Закирҗанга сәер генә елмаеп, китеп бардылар.

Комиссия артыннан ук амбар мөдирен районнан атлы милиция килеп алды. Китүенә нәкъ бер тәүлек дигәндә Каразиреккә Галиулла абзыйның мәете генә кайтты. Йөрәге ярылган, диделәр.

Чират Закирҗанга җитте. Җиде төн уртасында капка кактылар. Корсагы борынына җиткән Сөембикә, карынындагы җан иясенең тибенгәненә уянып, шуннан кабат йоклап китә алмый ята иде. Капка дөбердәткән тавышны ишетүгә тиз генә ирен уятты. Закирҗан өстенә бишмәтен салып, ялан аякларына чүсинкәсен генә киде дә, капканы чыгып ачты. Ике милиционер, аның артыннан өйгә ияреп кереп, Закирҗанның юлга җыенганын көтеп тордылар.

Чәчләрен йолка-йолка елаган иде шулчакта Сөембикә.

— Нигә кара төн уртасында йөрисез сез, хода бәндәләре! Көндез килсәгез булмыймыни?! Кая алып китмәкче буласыз аны? Ник кирәк сезгә минем ирем!.. Күрмисезмени минем хәлемне! Ник дәшмисез, бер дә җаныгыз юкмыни соң сезнең?!! Ай-й, үләм икән!..

Каушап калган Закирҗан әле хатынын юатты, әле башы әйләнгән сарык кебек өй буенча йөри-йөри, киемнәрен эзләде.

Чәче-башы тузгыган хатын елый-елый ирен капка төбенә чаклы озата чыкты.

— Елама, карчык, елама. Таң атуга кайтып җитәм мин. Гаебем юк бит, беләсең. Елама, сиңа еларга ярамый, — дип юатты аны ире, тамагына килеп бөялгән яшьләрен үзе дә көч-хәл белән йотып.

Сөембикә ире утырган арба артыннан басу капкасына кадәр ияреп барды. Аның үкси-үкси елаган тавышы, тәкрарлый-тәкрарлый әйткән сүзләре, Закирҗанның колагында бик озак яңгырап торды.

Милиционерлар икесе дә әле яңа гына мыек төртеп килә торган яшь егетләр иде. Закирҗан берничә мәртәбә аларны сөйләштереп карарга талпынса да, тегеләр ләм-мим бер сүз әйтмәделәр.

Башны ташка орып булмый. Күрәсең булса, күркә талап үтерер, ди. Ни язса — шуны күрерсең. Хәер, бәлкем алай ук каты кыланмаслар әле. Иплә кенә сөйләшерләр дә кире өенә кайтарып җибәрерләр. Сукыр түгел бит алар — гаепсез икәнен күрерләр. Кешене белеп булмый, күңел дигәнең бик тирән шул, бәлкем Галиулла

абзыйның ул белмәгән кыек эшләре дә ачылгандыр әле. Тикмәгә генә адәм баласының йөрәге ярылмас!.. Ә менә аның тырнак очы хәтле дә гаебе юк...

Закирҗан үзен әнә шулай юатып барды. Ләкин аңа карап кына барыбер тынычланып бетә алмады. Йөрәге, әлеге уйларга буйсынмыйча, бик-бик тә хәерсез хәл булачагын сизенгәндәй, сулык-сулык килде, әчендә утлы йомгаклар тәгәрәште.

Районда Закирҗан белән сөйләшеп тә тормадылар. Аны ишегалдындагы бер подвалга кертеп яптылар.

Боларның барысы да күз ачып йомган арада булды. Закирҗан берни аңламыйча калды. Артыннан шап итеп ишек ябылгач кына айнып китте һәм үзен үзе белештермичә йодрыклары белән ишекнең такталарын төяргә тотынды.

— Ник яптыгыз монда мине! Чыгарыгыз! Ачыгыз, ачыгыз дим!

Теге яктан шылт иткән тавыш та ишетелмәде. Закирҗан, хәлсезләнеп, дымлы җир идәнгә сыгылып төште. Һәм ике куллап башын тотты.

— Нинди гаебем бар соң минем? Бөтен авыл күз алдында бит, тамчы да гаебем юк бит! — дип, үкси-үкси сулкылдарга кереште.

Беркавымнан стена аша баздан чыккан кебек тонык кына булып кемнеңдер җырлаганы ишетелде:

Кара айгырлар, кара айгырлар,
Кара айгыр тартыр әле.
Алып киткән кара айгырлар
Алып та кайтыр әле.

Күзләре караңгыга ияләшеп, кайда нәрсә икәнен шәйли башлаган иде инде Закирҗан. Урыныннан торып, абына-сөртенә, җыр ишетелгән якка атлады. Подвалның бу бүлмәсе зур түгел иде, ул ерак бара алмады, күкрәге белән салкын таш стенага килеп төртелде.

— Кем ул анда җырлый? Кайда син?!!

Җырлаучы аны ишетмәдеме, әллә ишетеп тә җавап бирәсе килмәде, стена аша бары җыр гына үтеп чыкты.

Иртәгесен таң белән тикшерүче янына алып керделәр. Тикшерүче, бодай башагы сыман сары чәчле, кырык-кырык биш яшьләрдәге кеше, ишек ачылуга, ике кулын сузып, Закирҗан каршысына килде.

— Танышыйк. Иванов булам, — дип, сөякләре беленеп торган каты куллары белән Закирҗанның кулын кысты. — Сезнең фамилиягез ничек әле? Сезне күргәч кенә онытып җибәрдем, исемдә иде.

Үзенә шундый җылы мөгамәлә, якты йөз күтмәгән Закирҗан каушап төште.

— Әфәнди... Әфәндиев мин, Закирҗан.

Аның күңеле тулып, күзләренә яшь эленде. Тикшерүчегә менә хәзер үк түкми-чәчми үзен төн уртасында алып чыгып китүләрен, аннары подвалда ябып тотуларын, барысын, барысын да бәйнә-бәйнә сөйләп бирәсе, аннан яклау табасы килде. Тик тыелып калды. Төне буе йөрәген талаган шик-курку йомшарырга, таралып китәргә ирек бирмәде. «Миннән сезгә нәрсә кирәк соң?» — дигән сораулы карашы белән ул тикшерүченең аксыл йөзенә текәлде. Кинәт Закирҗан әсселе-суыклы булып китте, йөрәге дөп-дөп тибәргә кереште. Белә бит ул бу кешене! Күргәне бар. Кайда, кайчан — анысын хәтерләми генә.

— Яле, егетем, утырып җибәр.

Иванов кулы белән ишарәләп Закирҗанга урын күрсәтте һәм үзе дә өстәл артына кереп утырды. Закирҗан кыяр-кыймас кына өстәл читендәге урындыкка килеп чүмәште. «Кайда күрдем соң бу кешене, кайда?!»

— Яшереп тормыйм, Әфәндиев, эшләрең бик хөрти, Галиулла Сәйфетдинов белән икегез унтугыз пот икмәк үзләштерүдә гаепләнәсез. Белүеңчә, Сәйфетдинов вафат булды, үлгәннәр җавап тотмый, анысын да беләсең. Шулай да Сәйфетдинов, үзенең гаебен танып, кулын куйды.

Закирҗанның тәне тагын әсселе-суыклы булды. Бу юлы әлеге көтелмәгән сүзләрдән күзләренә яшь тыгылды.

— Ничек? Унтугыз пот ашлыгыбыз артык чыкты бит безнең, ким чыкмады?

Ивановның йөзе сүрәнләнде, калын соргылт кашлары дугаланып килде.

— Шул, шул. Үзегезгә дип, унтугыз пот ипине яшереп калдыргансыз, кыш көне комиссиягә күрсәтмәгәнсез.

— Ю-ю-юк... Безнең... минем монда тамчы гаебем дә юк.

Иванов тәрәзә янына барып басты. Беркавым урамга таба карап торды һәм, янә өстәл янына килеп, аннан язулы кәгазь алды да Закирҗан алдына куйды.

— Без базарда түгел, әйдә сатулашып утырмыйк. Гаебеңне үзең танысаң, җәзасы да җиңелрәк булыр.

Закирҗан кәгазьне укып чыкты да кулы белән утлы күмер тоткандай кире өстәлгә ташлады.

— Ялган бу! Безнең... минем бер гаебем дә юк. Урламадым мин. Бер кисә дә урлаганым юк. Нахак сылтау бу!

Ивановның йөзе кырысланып, ирен читендәге баягы елмаю да юкка чыкты.

— Куйсаң-куймасаң да башың җәһәннәмгә олагачак! — дип җикерде ул. Закирҗан сискәнеп китте. «Кайда күргәнем бар минем бу кешене? Кайда гына күрдем соң?«

— Нахак сылтау якмагыз кешегә!

Ивановның тавышы тагын йомшарды.

— Бу үҗәтлегең файдасыз, Әфәндиев. Файдасыз, аңлыйсыңмы шуны? Мин сиңа әйтеп торам бит, Сәйфетдинов белән сүз куешып, унтугыз потны яшереп калдыруыгыз хак. Бу исбат ителгән инде. Кирелә́нмичә генә кулыңны куй да эш бетте. Бу мәгънәсез сөйләшүне туктатабыз. Җинаятенә күрә җәзасын алырсың да, аннары тынычлап яшәрсең.

— Ассагыз, киссәгез дә, ялганны дөрес дип әйтәсем юк!

Ивановның тавышы янә калынайды.

— Куярсың! Куйдыртырбыз! Җаен табарбыз! Әфәндиев әфәнде! Йә, әйт, унтугыз потны урладыңмы?

— ...

— Кабатлап сорыйм: урладыңмы?

— ...

— Урладыңмы дип сорыйм мин синнән, сволочь!?

— Юк, тимәдем, кагылмадым.

— Әйтерсең, хәзер әйтерсең!

Иванов өстәл тартмасын ачып аннан пистолет алды да ярсып кычкыра-кычкыра:

— Хәзер мин сине менә шушында ук атып үтерәм. Миеңне агызам!!!

Ул урыныннан сикереп торды да, Закирҗан янына килеп басты. Закирҗанның йөзе кәфен төсенә кергән иде, әмма сабырлыгын югалтмады.

— Янама,— диде ул, тыныч булырга тырышып.— Ата алмыйсың син мине. Закон сиңа да кагыла ул. Карурманда яшәмибез.

Иванов шаркылдап көлеп җибәрде:

— Законны без үзебез ясыйбыз, безнең өчен борчылма. Хәзер менә мин сине тегендә, тәрәзә янына бастырып куям да, баш капкачыңа төзәп пуля җибәрәм. Тәрәзәдән чыгып качмакчы иде диярмен.

Иванов үзенең бу тапкырлыгына үзе дә соклanып, шаркылдап көләргә кереште. Аннары кинәт кенә көлүеннән туктап өстәл янына килеп басты.

— Йә, куясыңмы инде кулыңны?

Закирҗан бермәл тикшерүченең тантаналы йөзенә текәлеп карап торды да, ачу белән:

— Куясым юк! — диде.

Иванов баягысыннан да яманрак итеп акырырга тотынды:

— Бандит син! Шпион! Тыңла, Әфәндиев, сиңа шундый хөкем булыр: Галиулла Сәйфетдинов белән Закирҗан Әфәндиев, икесе сүз куешып, унтугыз пот күләмендәге колхоз икмәген комиссиядән яшереп калдыралар. Ниятләре ул икмәкне яшерен юллар белән чит илгә озату була. Шул рәвешле алар әүвәл Каразирек икмәген, аннары акрынлап күрше колхозларныкын һәм тора-бара бөтен район икмәген чит илгә чыгару турында план төзиләр. Шуннан соң үзләре дә качмакчы булалар.

Закирҗан үз колакларына үзе ышанмыйча утырды. Күз аллары караңгыланып, башы чыңларга тотынды. «Мәрхүм Галиулла абзыйның йөрәге тикмәгә генә ярылмаган икән!«— дип пышылдады ул.

— Нәрсә авыз эчеңнән сөйләнеп утырасың? Кычкырып әйт сүзеңне, соңгы сүзең булыр ул синең!

Аптыравыннан өнсез калган Закирҗан бу тикшерүче шаярта торгандыр, дип тә уйлап карады. Әйе, аның белән курчак уены гына уйныйдыр ул! Чит илгә качмакчы була, имеш!

Куркуы онытылды Закирҗанның, ул ни дип әйтергә дә белмәде. Чит илгә, имеш!.. Чит ил түгел, районга да елга бер генә килеп китә бит.

Ишектә чандыр милиционер күренде. Ул туп-туры Иванов янына килде дә, аның колагына нәрсәдер пышылдаганнан соң, Закирҗан ягына карый-карый, кесәсеннән бер кәгазь чыгарып, тикшерүчегә сузды.

Ивановның йөзе үзгәрде, соргылт кашлары сикерепсикереп куйды, кулындагы кәгазьне укып бетергәч, аяк тибеп Закирҗанга кычкырды.

— Бас! Торып бас дим мин сиңа! Йәле, уң кулыңны күрсәт! Чәнчә бармагың кайда? Кая китте ярты чәнчә бармагың? Синнән сорыйм, җавап бир!

Закирҗан, теге чакта Әптери тешләп өзгән бармагына карап, иңбашларын гына җыерды.

— Габдерәхим Гыйльмановны син үтергәнсең! Бармагыңны өзгән өчен үч итеп. Менә бу кәгазьне Каразирек халкы язып җибәргән. Алар Гыйльмановның үлемендә сине гаеплиләр. Син әле шпион, халык дошманы гына түгел, уголовник — кеше үтерүче дә икәнсең! Инде хәзер кул куюың да кирәк түгел. Җинаятең болай да ачык!

Ивановның боерыгы белән Закирҗанны бүлмәдән алып чыгып киттеләр. Милиция ишегалдыннан чыгып барган атлы кеше бик таныш тоелса да, үз хәле мөшкел булганга, аны танып өлгермәде Закирҗан...

Бу юлы Закирҗанны подвалның бүтән ишегеннән кертеп яптылар. Ул үз артыннан ишекнең бикләнгәнен көтеп торды да, алга таба бер-ике адым атлап юеш стенага сөялде. Бүлмәнең монысы, ул төн кунып чыкканына караганда, шактый зур күренә иде. Өстәге кечкенә генә түгәрәк тишектән көн яктысы да төшкән. Ике почмакта ике бүкән, урта бер җирдә сәке сыман итеп кыска бүкәннәргә такталар сугылган. Анда үз беләге белән йөзен каплап бер кеше чалкан ята иде.

Закирҗан почмактагы бүкәннәрнең берсенә килеп утырды. Теге кеше урыныннан тормыйча гына аның ягына борылды.

— Күптәнме монда?

— Икенче көнем,— диде Закирҗан аның соравына каршы. Тегесе такта кырыена торып утырды.

— Кайсы якныкы?

— Каразиректән.

— Беләм ул авылны. Мин үзем Аланнан. Нәрсә, син дә контрреволюционермы?

Закирҗан башта аның ни әйтергә теләгәнен аңламады.

— Иванов сиңа да контрреволюционер дигән мөһер суктымы, дим?

— Ә-ә, юк. Мин шпион,— диде Закирҗан. — Кеше үтерүче дә.

Беркавым икесе дә сүзсез утырдылар. Аннары теге кеше авыр итеп сулады да:

— Бу Ивановның дуңгыз икәнен элек тә ишетеп белә идем инде. Тик болай ук дип күз алдыма китерми идем, — диде.

— Миңа да таныш шикелле тоелды ул.

— Чыгышы белән күрше Керәшен Аланыныкы ул.

Закирҗанның да шулчак кылт итеп исенә төште. Моннан дүрт-биш еллар элек булыр, яшьтәше Гатаулла белән көз көне мари ягына мал базарына барганнар иде. Юллары уңмады, буш кул белән кире кайтырга чыктылар. Караңгыга калдылар. Коеп яңгыр да ява башлады. Керәшен Аланында кунып калырга уйладылар. Авылга кереп бер капканы шакып карадылар, икенчесенә, өченчесенә бардылар, кунарга кертүче булмады. Өметләре өзелсә дә, тагын бер тәрәзәне шакыдылар. Менә бер карчык чыкты. Юлчыларның гозерләрен тыңлаганнан соң, ул:

— Ай, балакайлар, өебездә сырхау бар шул, — диде.

Егетләр, бер-берсенә карашып, ни диярgә дә белмичә аптырап калдылар.

— Ярар инде, балалар, ярар, әйдәгез. Сезне урамда кундырып булмас. Ничек тә сыярбыз, — дип, аларны үз артыннан иярттe.

Закирҗан белән Гатаулла, карчыкның куйган чәен дә эчеп тормыйча, ул биргән толыпны салып, бер почмакка бөгәрләнеп яттылар. Сырхау дигәне хуҗабикәнең ире икән. Түрдәге агач караватта әледән-әле ыңгырашып, сыкрап ята.

Күп тә үтмәде, кемдер тагын капка шакыды. Карчык, тиз генә торып, лампасына ут элдерде дә өйалдына чыгып китте. Аның артыннан бер ир кеше ияреп керде.

— Ычтапан улым, синме ул? — дип дәште караваттагы сырхау карт. Степан атасы янына килде.

— Авырып киткәнсең икән. Ярамый болай, ярамый, тор тизрәк, савыга күр, — дип пышылдады ул, аның өстенә иелеп.

Әтисе янында бераз юанганнан соң ул кире кечкенә якка чыгып китте. Күрәсең, үтеп барышлый әтисенең хәлен белергә генә сугылган иде ул. Карчык белән утырып ашык-пошык кына чәй эчтеләр дә юлчы киенә башлады.

Закирҗан шул чакта күз кырые белән генә күреп калган Ычтапан бүген аннан шпион һәм үтерүче ясаган тикшерүче Иванов иде.

Ул бу вакыйганы иптәшенә дә сөйләде. Ләкин аның исе китмәде, кулын гына селтәде:

— Ул вакытта да берәр төрле кара эш белән йөрүе булгандыр әле, — диде.

Әлеге кеше Сәгыйть исемле икән. Үз авылларында мал врачы булып эшләгән. Сәгыйть Закирҗанга башыннан үткәннәрне сөйләп бирде.

— Барысы да авыл Советы йорты түбәсендәге әләмнән башланды, — диде ул. — Үткән-сүткәндә һаман күз салам бу әләмгә. Җил-яңгырдан төсе агарып, тузып беткән. Үзләре дә күрерләр әле дип, бер дәшмәдем, ике дәшмәдем. Ахырда түзеп булмады, авыл Советына кереп әйттем. Алыштырырга кирәк, адәм мәсхәрәсе ич бу дидем. Сүземне колакларына да элмәделәр. Тагын кердем. Синең әшең түгел ул, кычытмаган җирне кашып йөрмә дип, сүгеп чыгардылар. Ярар, мин әйтәм, шулай дигән булсалар да колакларында керми калмагандыр әле минем сүз, алыштырырлар, дим. Көтәм шулай, бер көн, ике, тагын көтәм. Юк бит, кыймылдамыйлар да. Теге чүпрәккә әйләнеп беткән әләм җилферди дә җилферди. Түземлегем бетте, мендем дә каерып алдым моны. Каерып алдым да, таягын председательнең тәрәз турысына ташладым. Шуны күреп атылып чыктылар да барчасы миңа ябышты: фәлән дә төгән, имеш разбойник, сәвиткә каршы кеше, әләмне каерып алганмын.

— Изге булгач, ник аны мәсхәрәлисез? Кызылын, матурын куегыз! — дидем.

Икенче көнне үк төнлә өйдән алып чыгып киттеләр дә: «Аландагы Совет властен юк итәргә маташкан контр»,— дип мөһер суктылар.

Сәгыйть, әлеге хәлне көлкерәк итеп сөйләргә керешсә дә, соңгы сүзләрен әйткәндә тавышы калтырап чыкты, тамагына төер килеп тыгылды. Закирҗан, онытылып китеп, аны юатмакчы иде дә, үз кайгысы исенә төшкәч, дәшмәде.

Таң алдыннан гына берәз күзләрен йомып алган Закирҗан төшендә зәңгәр күзле, аксыл чырайлы, ялан тәпиле малай күрде. Закирҗан аны үз янына чакыра, имеш, ә ул аннан куркып кача. Закирҗан аны тагын куып тота, малай һаман кача. Аяз күк йөзе кебек якты күзләрендә ялвару: «Ник тиясең миңа, абый, ник тиясең? Җибәр мине, абый!»

* * *

Йосыф авылдашын машина белән станциягә кадәр озата барды.

— Нигә син миннән теге вакыттагы үчеңне алмадың, нигә болай ярдәм итәргә булдың, Йосыф?

Бу сорауны Закирҗан өченче мәртәбә кабатлый инде. Ахырда Йосыф Закирҗанның иңбашына кулын салды — аңа бу юлы җавап бирергә булды, ахрысы.

— Синең гаебең юк, Закирҗан абый. Тоткынлыкта каһәрләнгән меңләгән кешеләрнең бер гаепләре дә юк. Каһәрләнгән андый язмышлар исәпсез-хисапсыз! Халык өстенә төшкән кара бәла бу, Закирҗан абый, куркыныч бәла.

Машина зират янына якынлашып килә иде. Йосыф зиратка таба ымлады да сүзен дәвам итте:

— Әнә андагы мәетләрне шул бәла алып киткән. Мин менә шуны аңладым. Әгәр дә шуны аңламасам, яшәрмим, сиңа ярдәм итмәс идем. Бу сүзләрем өчен ачуланма, Закирҗан абый, нишлисең, дөнья бит. Без менә шул дөньяның коллары булмыйк, аннан өстенрәк торыйк. Бер-береңне таптап, изеп китүләре җиңел ул, тик кире тартып торгызулары гына кыен.

Закирҗан күзләреннән атылып чыккан яшьләрне сөртеп тормады. Алар аның ябык йөзе буйлап тәгәрәделәр дә иреннәренә төшеп бәялделәр. Ул иреннәрендә ачы тоз тәмен тойды...

— Сиңа үтенечем бар, Закирҗан абый. Туган якларга кайткач, авылдашларга безнең гаиләнең язмышы турында да сөйлә. Шәрифҗан абыйга миннән күп сәлам тапшыр, авылдашларга да тапшыр сәламне. — Ул кесәсеннән сәгать чыгарды. — Шәрифҗан абыйга миннән истәлек итеп тапшырырсың.

*Ахыры бар*

**Мәдәният тормышы**

# ТАТАРСТАН ЯЗУЧЫЛАРЫ СЪЕЗДЫ

17—19 майда Татарстан язучылар союзының XI съезды булды. Съезд татар әдипләренең үзгәртеп кору, хәбәрдарлык дәверендә узган шундый зур беренче җыены иде. Ул, әдәби иҗат мәсьәләләре белән генә чикләнеп калмыйча, туган халкыбызның язмышы, милли мәдәниятебезнең кыен хәл-әхвәле турындагы җитди сөйләшүгә үсеп әверелде.

Төп докладны Татарстан язучылар союзы идарәсе рәисе Т. Миңнуллин укыды. Докладлар белән шулай ук Р. Даутов, Ф. Миңнуллин, Т. Галиуллин, А. Әхмәдуллин, М. Скороходов, Н. Фәттах, Г. Кашапов, Р. Миңнуллин, Р. Харис, С. Шәмсиләр чыгыш ясады. Фикер алышуларда тагын 37 кеше катнашты. Язучылар кичектергесез хәл итүне көтә торган бик күп сәяси, экологик, мәдәни мәсьәләләрне кузгаттылар. Милләтләр арасында реаль тигезлек урнаштыру, татар телен дәүләт теле итү, мәктәпләрдә, вузларда татар телендә укуны киңәйтү, татар киносын, яңа газет-журналлар, яңа нәшриятлар булдыру, Татарстан язучылар союзын Татар язучылары ассоциациясе итеп үзгәртү һ. б. мәсьәләләр съезд карарында чагылыш тапты.

Съезд, яшерен тавыш бирү юлы белән, Татарстан язучылар союзы идарәсенең рәисе итеп Р. Мөхәммәдиевне, «Казан утлары» журналының баш редакторы итеп Р. Харисны сайлады.

Идарәгә, 47 кандидатура тәкъдим ителеп, түбәндәгеләр сайланды: Р. Мөхәммәдиев, Н. Әхмәдиев, Р. Батулла, Ә. Баянов, М. Вәлиев, Р. Вәлиев, А. Гыйләҗев, Ә. Еники, Р. Зәйдуллин, Ф. Зөлкарнәев, Р. Кәрами, Г. Кашапов, М. Маликова, С. Маннапов, З. Мансуров, Р. Мингалим, Р. Миңнуллин, Ф. Миңнуллин, И. Нуруллин, Г. Рәхим, Р. Фәйзуллин, Р. Харис. Съезд яңа идарәгә берәр рус язучысын да кертергә кирәк дип тапты. Андый язучы В. Корчагин булды.

Съезд эшендә күрше республикалардан килгән кунаклар һәм РСФСР язучылар союзы идарәсе рәисе С. Михалков, РСФСР язучылар союзы идарәсе секретаре Э. Зимин, КПСС ҮКның Идеология бүлеге инструкторы А. С. Филин, КПССның Татарстан өлкә комитетының беренче секретаре Г. И. Усманов, ТАССР Верховный Советы Президиумы рәисе Ш. Ә. Мостаев, ТАССР Министрлар Советы рәисе М. Ш. Шәймиев һ. б. рәсми иптәшләр катнашты.



# Юк белән башны катырмагыз

Яшьләргә үгет бирергә, әхлак, мәхәббәт хакында сөйләргә җыенасыздыр инде, мөгаен,— журналыгызны яшьләр өчен дисез бит. Безгә тагын шул хыялый шагыйрәләрегезнең ыспай төче назымнарын, яңалыгы бик чамалы булган шома-буш хикәя-повестьларны (һәммәсе мәхәббәт турында!) тәкъдим итәсезме? Мондый юк-бар романтик саташулар белән башны катырудан туктап, шамакайланмыйча гына сөйләшергә вакыт җитмәде микән инде? Ниндидер «аһ-ух»ларны түгел, ә табигый, сәламәт сексны, секс культурасын, секс эстетикасын язарга кирәк! Өстебезгә СПИД дигән афәт ябырылып килгән хәзерге көндә бу бигрәк тә мөһим. И ходаем, нинди мәхәббәт ди тагын! Китапларда, тәти киноларда гына ич ул югары хисләр, илаһи омтылышлар. Уяныгыз — дөнья бу. Кайда соң ул сез мактаган мәхәббәт? Тән ләззәте, исерткеч дәрт, табигый хис — менә болары бар ичмасам. Пычагымамы ул сезнең сексуаль ризасызлыктан иза чиккән шагыйрәләрегезнең чиле-пешле назымнары, һич югы, әнә Фрейдтан өземтәләр бастырыгыз — хет файдасы булыр иде.

Карагыз инде боларны — җомга саен мәңгелек ут янына төсле тасмалар белән чуарланган машиналар килә. Мескеннәр! Ни майтарганнарын үзләре дә аңламый әле. Тиздән бу бәхетле парларның яртысы көл-күмер киләчәк, ә калган яртысы алдашу, җайлашу, икейөзлеләнү юлына басачак: хатыннар ирләренә «мөгез» куеп куандырыр, ирләр хатыннарыннан сөяркәләренең хатларын яшерер! Гаилә, никах дигән нәмәрсәләрнең тәмам искерүе хакында ачыктан-ачык әйтергә вакыт инде, мондый үткән заман калдыкларын себерен түгеп, хәзерге кешегә икейөзләләнмичә, кыланмыйча яшәү иреген бирер чак җитте. Бар микән ул чыннан да бәхетле булган берәр гаилә? Күрсәтегез — кая ул? Юкмы!.. Фәкать алдану гына һәм буш хыял гына бар. Гөнаһсызлык, самимилек сурәте булып тоелган ул ак күбәләктәй затларны сез бер-ике ел узгач күрсәгез иде. Моның өчен әллә кая барырга да кирәкми — балалар поликлиникасына гына керегез. Анда сез гаилә йөген җигелеп тартучы «йөк атларын»— нурсыз, дәртсез һәм дә җенесе билгесез ниндидер җан ияләрен генә күрерсез, хатын-кыз нәфисләгенең эзе дә калмаган хәтта... Ягез, ни инде бу: бүгенге чибәр, сөйкемле кызлар бөтенесе дә тизрәк кияүгә чыгу өчен генә үз-үзләрен карыйлармы, бизәнә-төзәтенәләрме? һәм никах кызлардагы менә шушы гүзәллекнең башына җитә.

Хыянәт, ялган, талаш-орышлар эчендә «тәрбия» алган балалар тикмәгәмени үсә тәшкәч урамнарга чыга: усаллар, мәрхәмәтсезләр, теләсә кемне таптап, изеп китәргә әзерләр.

Сез мине ирләрне күралмый икән бу дип уйламагыз тагын. Юк, мин яратам аларны. Мин чын дәртнең, чын сексның ни икәнен бик яхшы беләм. Ләкин мин шулай ук ирекне дә яратам, иремнең йортындагы ниндидер бер әйбер сыйфатында көн күрергә теләмим. Шуңа да мин, кызыма бер яшь тулгач, иремнән аерылдым. Моңа һич тә үкенмим. Ничек телим шулай яшим, кияүдәге дус хатыннарым кебек алдашмыйм, икейөзләләнмим. Биш яшьлек кызым белән урамнан узганда миңа әле дә: «Туташ!», «Кызкай!»— дип дәшәләр. Чөнки минем яшьлегем дә, чибәрлегем дә әле һаман үзем белән. Минем бер ахирәтем бар, ул күптән түгел үзе сайлаган бер егеттән бала тапты һәм аңа атасы исеменнән түгел, үз исеменнән алып отчество бирде: Валерьевич. Әгәр кирәк санасам, мин дә шулай матур һәм акыллы берәр ир-аттан тагын бала табачакмын; мөмкин булса, мин хәтта, артык мәшәкатьләнмичә, аңа «әти»не геннар банкыннан гына сайлап алыр идем.

Хәтта әхлак, рухият күзлегеннән караганда да, мин хәзерге хатын-кызга никах кирәкми дип саныйм. Никах хатын-кызны әйбер дәрәҗәсенә куя, аның Шәхесен юкка чыгара.

Әйдәгез, баштук бөтен нәрсәләр турында да ачыктан-ачык сөйләшергә килешеп куйыйк. Әйдәгез, үзебезне дә, яшьләрне дә алдамыйк. Мә-хәб-бәт дигән шүрәле кочагына эләгеп харап булмасыннар алар.

Беләм, кайбер беркатлылар минем белән ризалашмас. Ләкин сез минем әйткәннәремнең киресенә ышандырып карагыз! Миңа да, дусларыма да чын, мәңгелек мәхәббәт үрнәген табып күрсәтегез — тик шигырьләр, романнар белән түгел!

Журналыгызга киләчәк һәм Дәреслек телим.

**Света Г.**, 24 яшь,
Казан.

# Пыскып яшисем килми

Хөрмәтле редакция!

Мин бу хатымны бик озак уйлап, аптырагач-йөдәгәч кенә язарга утырдым. Бәлки миңа сезнең киңәшегез ярап куяр, ә бәлки күңелем бушанып калыр. Кайчак бит серләреңне кем белән булса да уртаклашкач рәхәт булып китә.

Яшьләр ни өчен авылдан китә? Бу сорау мине күптәннән кызыксындыра, уйландыра. Ә бит авылда менә дигән талантлы, булдыклы яшьләр яши. Ниндиләре эшкә тотынсалар да башкарып чыгардай уңган-булган яшьләр. Ләкин алар үзләренең сәләтләрен тулысынча ача алмыйча, я булмаса ясалмалык белән килешә алмыйча, авылдан китеп баралар. Калган очракта үзләре дә сизмәстән шунда хөкем сөргән тәртипләргә буйсыналар. Чөнки авылда җирлек шундый.

Менә мин үземне генә алыйм. Шундый «югалып калган»нарның берсе. Мин җырларга яратам. Үземне беләбелгәннән бирле җырлар канатында яшим. Әле дә хәтеремдә, бәләкәй чакта клуб мөдире мине кулымнан җитәкләп сәхнә уртасына бастырды. Җырлап бетергәч, җитәкләп алып кереп китте. Шул вакыттан бирле сәхнә белән җенләнеп яшим. Тугызынчыда укыганда район смотрында җиңеп, республика смотрында катнашу бәхетенә ирештем. Казаннан грамота белән кайттым. Бөтен хыялым җырчы булу иде. Ләкин шушы хыялымны балачактан ук изделәр. Хәтеремдә: «Кем булырга?» дигән темага инша яздык. Җырчы булам дигән сүзләремнән көлделәр. Безнең мәктәптә кемнең атаанасы яхшы, шул гына кеше булачак дип карыйлар. Гади кеше баласының язмышы маңгаена ук язылган. Аңа «синең урының фермада» дип алдан ук әйтеп куялар. Талпыныр канатларыңны яшьтән ук кискәч, иҗатка илһам каламыни? Шуңа да үзеңнең табигый сәләтеңнән оялып йөрергә мәҗбүр буласың. Дөрес, мин төшеп калганнардан түгел идем. Дөнья мине усаллыкка, туры сүзле булырга өйрәтте. Ә туры әйтүчене кем ярата? Безнең авылда бер начар гадәт бар. Бер бәйләнә башласалар, кешегә көн күрсәтмиләр. Бөтенесе каныга. Җитәкчеләр генә түгел, гади колхозчысы да. Чын мәгънәсендә шыксыз үрдәк бәпкәсенә әйләнәсең. Авылдан чыгып китми котыла да алмыйсың.

Мин бераз әйтәсе фикеремнән читкәрәк киттем ахры. Менә мин тиле һаман яшьлеккә, тынгысызлыкка, уенкөлкегә, җыр-биюгә гашыйк. Югыйсә авылдагы гореф-гадәткә күптән күнегергә тиеш идем ләбаса! Миңа инде 28 яшь. Гаиләм бар: ирем бик әйбәт, ике бала. Үзем фермада эшлим һәм начар да эшләмим. Үзешчән сәнгатьтә катнашам, тик үз авылыбызда түгел, күрше авылда. Үз авылымда җырларга инде минем «яшем чыккан». Бездә шулай: 25 яшьтән узды(ңмы), клубның ишеге кайсы якка ачылуын да онытасың. Сине тормыш, гаилә мәшәкатьләре баса. Ә инде клуб юлын онытмыйсың икән, кеше теленә кердем дип уйла, синнән кычкырып көләләр. Менә мин ике урталыкта: кеше теленә яман яктан керәсем килми. Ни генә димә, бөтен җитешсезлеге белән миңа шушы туган авылым бик якын, минем аннан китәсем килми. Ләкин болай бер салынган көйгә пыскып яшәргә дә теләгем юк. Соңгы вакытларда яшертен генә бер хыял күңелемдә баш калкыта башлады. Китапханә яки клуб буенча читтән торып укырга керү турында уйлыйм. Бәлки үземнән яшьрәкләргә булыша алырмын. Мин авылым яшьләренең табигать биргән талантларын югалтуы белән килешеп яши алмыйм.

**Рәфидә,**
Чистай районы.

*Еш кына язучыларга кинә белдерәләр: нигә кеше эшенә тыгыласыз, янәсе... Үз эшегез белән шөгыльләнегез — романнар, шигырьләр языгыз. Һәм бу сүзләрне гадәттә зыялы, югары кәнәфиләрдә утыручы кешеләр әйтергә ярата. Бу турыда бәхәс кузгатып тормыйча, редакция язучыларның башка өлкәләргә кагылышлы язмалары өчен яңа рубрика ачарга булды.*

Геннадий ПАУШКИН

# ШОМЛЫ БЕР МОҢ БУЛЫП АГА ИДЕЛ

Бу елганы бик борынгы заманда Ра дип атаганнар. Галимнәр бу атаманы «юмарт» мәгънәсен белдерә дип фараз итәләр. Яңа эра башыннан ук көнбатышка агыла башлаган төрки кабиләләр бөек дәрьяга Идел дип исем бирәләр. Ә Волга атамасы угро-фин теленнән «изге, якты» дип тәрҗемә ителә.

Идел — Рәсәйнең иң зур елгасы, бассейны Европа өлешенең яртысын диярлек биләп тора. Барлык су юлларының кырык проценты Идел белән бәйле. Безнең гасырның илленче елларына кадәр бу елга табигать яратканча ага бирде.

Аның турында нинди генә җырлар иҗат ителмәгән! «Идел бит ул тирән бит ул, Идел бит ул киң бит ул...» Утызынчы елларда туган җырны бөтен ил күтәреп алды: «Красавица народная, как море полноводная, как Родина, свободная, широка, глубока, сильна...» һәм шул ук елларда табигатьне үзгәртеп кешегә хезмәт иттерү планы кәгазьгә төште. Лозунг та кул астында гына: «Табигатьтән мәрхәмәт көтмә, безнең бурыч— аны яулап алу!» Яулап алучылар буйсындыручылар — Арктиканы, диңгез-елгаларны, җир асты байлыкларын — көн каһарманнарына әверелде.

«Вакытны да тизләндерербез, без бу җирнең яшь хуҗалары»,— дип көн саен тәкрарладык. Тәкрарласак та белә идек тагын: илдә бер генә хуҗа бар, ул да булса— «даһи юлбашчыбыз Сталин», һәм барысы да аның ихтыярына бәйле. Әгәр дә аның башында Иделне буйсындыру нияте туган икән, без аны буйсындырырбыз! «Суырырбыз елгадан энергияне».

Утызынчы еллар ахырында Зур Идел проекты төзелде. Рыбинскидан Әстерханга кадәр гидростанцияләре һәм шлюзлары белән алты плотина ясалырга тиеш



иде. Арзанлы электроэнергия алыр өчен, плотиналарның 20—30 метр биеклектә булулары зарур һәм бу очракта яр буендагы бик күп җирләрне су басачак. Ләкин Рәсәйдә җир күп, ә электроэнергия җитми. Самара үзәнлегендәге Куйбышев плотинасы дөньяны шаккатырачак әле — аның куәте 3 миллион киловаттны тәшкил итәчәк. Ул вакыттагы газеталар язганча, бу гидростанция АКШның Гранд-Кули һәм Канаданың Бокарнуа гидростанцияләреннән дә көчлерәк булачак. Ә ясалма Куйбышев диңгезенең мәйданы якынча җиде мең квадрат километрга тиң булырга тиеш.

«Зур Идел,— дип чаң сукты газеталар,— шагыйрьнең яисә инженерның хыялы түгел, ул — чынбарлык. Бу эш илебезнең бөек җитәкчесе иптәш Сталинның каты кулы белән тормышка ашырыла».

Ләкин «Сталинның могҗизаи проектын» тормышка ашырырга Бөек Ватан сугышы комачаулады. Иделнең бай тарихында Сталинград сугышы аерым бер урын тота. Сәнгатьчә итеп әйткәндә, бөек дәрья дошманның юлына аркылы төште, фашистлар биредә күп көчләрен югалтып кире борылдылар. Елга буйсынмады.

Әмма «барлык халыкларның даһи юлбашчысы», «табигатьне үзгәртеп коручы» күңелендә Иделне буйсындыру планы эшләнгән иде инде. Күрәсең, ул үзен марксист санаса да, Энгельсның «Табигать диалектикасы» китабын беркайчан да кулына алмаган*. Югыйсә Фридрих Энгельс табигатьне җиңәргә теләүчеләрне бик ачык кисәтә: «Безнең һәр җиңүебез өчен ул үч ала. Дөрес, һәр җиңү без исәп тоткан нәтиҗәне бирә. Ләкин бу нәтиҗә соңрак без башка да китермәгән нәтиҗәләр китереп чыгара, исәп тотылганның мәгънәсе юк булып кала».

Илленче еллар башында Сталинның табигатьне үзгәртеп кору планы тагын көн тәртибенә басты. «Иделдән арзанлы энергия алу» идеясе турында тагын гәп куерта башладылар.

1956 елга кадәрге Идел хәзер юк инде. Дистәләгән чакрымнарга җәелгән болыннар язгы ташу астында калыр иде, берәм-

* Бу вакытта Энгельсның ул китабы русчага тәрҗемә ителмәгән була.

сәрәм күренгән утрауларда тал куаклары яшел әләм кебек җилфердәп утырыр иде. Май ахырларында су үз ярларына кайта һәм болыннар ашыга-ашыга чибәрләнә — тирә-юнь яшеллеккә күмелә. Бу болыннарда печән шулкадәр җитә иде ки — атның иярен каплый, ә җайдак еректан әкияти бер зат булып күренә иде.

Иделнең сул ягында кечкенә күлләр күп, алар куе таллыклар арасында күз яшьләре сыман җемелдиләр иде. Менә су өстенә тия язып шәүләгән очып үтә, пырхылдап күгәлләр күтәрелә дә кыеклап саргылт башлы камышлар арасына барып сеңә. Комлы сөзәк җирләргә сызгырынып озын сыйраклы шөлдиләр йөгереп чыга; үлән арасында нидер эзләгәндәй, муенын сузып, тартар йөри.

Һавада җепкә асылган кебек торымтай эленеп тора — берәр кәлтә күренмәсме, янәсе. Әллә кайда югарыда, болытлар арасында ак койрыклы диңгез бөркете оча, елга култыкларында карчыгалар акчарлаклар белән янәшә балык каптыра. Авыр гына канатын җилпеп түгәрәк түшле челән — сазлык падишасы! — очып уза.

Болыннарда тынлык, аһ, шайтан алгыры, гаҗәеп тынлык шул, кешеләр юк, бары йокысыз балыкчылар гына үзләренең яшерен урыннарына ашыга, ә анда инде аларны һичшиксез бөкре симез алабугалар зарыгып көтә... Яр буйларындагы күлләрдә ул заманда карабалык, кәрәкә, бәртәс тотып була иде. Чуртаннар күп, кайчакта әле адашып кергән җәен балалары да эләгә иде.

Август аенда бу болыннарда «күз ачып йомганчы бер чиләк» карлыган, бөрлегән, ә октябрьдә гөлҗимеш җыеп була иде.

Тәтештән Кама Тамагына кадәр сузылган иде ул болыннар. Язын су астында кала, җәен терелә торган бу җирләрдә бернинди чыгымсыз гектарына 65 центнер печән чабып алалар иде.

Ә Иделнең үзе? Монда һич тә нужаланмыйча чөгә, мәрсин, укбаш балыкларын тоталар. Тәтештә, мөгаен, әле дә хәтерлиләрдер: 1921 елның кышында балыкчыларның җәтмәсенә җитмеш ике потлы кырпы балыгы эләгә, аны көчкә атлар белән өстерәп чыгаралар.

Маркиз утравы безнең буынның һаман да исендә әле. Аның алтын комлы ярлары шәһәр кешеләренең яраткан ял урыны иде. Казаннан Югары Ослангa йөри торган паром ял көннәрендә кешеләрне утрауга төшереп калдыра. Кичкә кадәр син табигать иркендә! Хәер, ашыгасың икән, паромны көтеп тормаска да мөмкин — егерме тиенеңне түләсәң, көймәчеләр сине хәзер ярга чыгарып куялар.

Җәйге ресторанның ачык верандасында оркестр уйнап тора, бирәдә җаның теләгән балык ризыгының һәммәсен алып була. Әгәр инде табынны үзең әзерлисең килсә, рәхим ит! — балыкчылардан чөгә балыгы сатып ал да уха пешер...

Маркиз утравы да су астында калды. Дулкыннар өстендәге череп бетмәгән ботаклар, кәүсәләр генә бу «оҗмах»ның кайдарак булганын искәртеп тора сыман.

Әби патша XVIII гасырда бу утрауны маркиз Паулуччи ханымга бүләк итә. «Италиянең бер генә төбәге дә,— ди Паулуччи,— бу утрау белән ярыша алмый». Әйе, без дә хәтерлибез аны... 1956 елда гына аны дулкыннар күмеп китте.

Күбебезнең йөрәге әрнегәндер, тик беребез дә эндәшә алмадык. Иделкәйнең тиз агымлы елгадан сусаклагычка әверелүе кешеләргә бәхет китерәчәк, дип ул елларда күп сөйләнде. «Куйбышев диңгезе Казанның йөзен үзгәртәчәк!— республика газеталары шундый матур сүзләр белән гадәттәгечә халыкның башын әйләндерде.— Су күтәрелеп Иделне шәһәргә якынайтачак, ә сай Казан елгасы зур дәрьяга әвереләчәк!»

1953 елның язында эш башланды. Урлар казылды, елга порты өчен урын әзерләнде. Миллионлаган кубометр грунтны күчерергә кирәк иде. Шул елның урталарында дамбалар өя һәм Кремль янынннан Казан елгасы аша тимербетон күпер сала башладылар. Елга портын төзергә 132 миллион сум, ә дамбалар, урлар, ягъни шәһәрне саклагычлар ясар өчен 232,9 миллион сум акча сарыф ителде. Болар, әлбәттә, илленче еллардагы бәяләргә нисбәттә...

Су астында каласы җирләрне тигезләү, әзерләү өчен дә акча кызганмадылар. Урманнар киселде, зиратлар, авыллар күчерелде. Халыкны гасырлар буе яшәгән нигездән кубардылар. Шайтанга олаксыннар! Аның каравы Зур Идел — менә ул! Казан Кремле эргәсендә генә... «Казан, Казан — син биш диңгез порты»!

ГЭСларны корганда энергетиклар безне ышандырды: кыска гына вакыт эчендә гидроузеллар үз-үзләрен аклаячак, янәсе. Ләкин технократларның исәп-хисабына шәһәрләрне су басудан саклар өчен, йөзләгән һәм меңләгән авылларны яңа урынга күчерү өчен түгелгән чыгымнар кермәгән. Ә су астында калган уңдырышлы җирләрнең бәясен кем билгели ала? Суның агуы яхшы, тик торса ул сөрси, андагы тереклек һәлак була.

**Саннар белән әйткәндә, без биш миллион гектар уңдырышлы җирдән колак кактык. Болыннарның су астында калуы безгә ел саен ун миллиард сум зыян китерә. Куйбышев сусаклагычының иңкүлеге генә Урта Иделдә алты мең квадрат километрны тәшкил итә. Су басу зонасына Татарстанның егерме дүрт районы, биш шәһәре, дүрт эшчеләр поселогы, йөз утыз җиде авылы эләкте. Йөз утыз алты мең гектар колхоз җире, җитмеш җиде мең гектар урман һәм әрәмәлекләр «диңгез» астында калды.**

Елга ни ул? Моны фәнни итеп тә аңлатып буладыр, әмма Идел ярында яшәүчеләр елгага гади генә аңлатма бирәләр: әгәр дә бакеннан (ул елганың сай урынын күрсәтү өчен куела) эз калса — бу елга, эз калмый икән — күл. Кайчандыр без Идел беркайчан да киргә акмас, дип кабатларга ярата идек (шундый җыр да бар иде бугай), ә хәзер каршы җил иссә агым туктый, дулкыннар киргә таба йөгерә. Монысы да балыкчыларга яхшы билгеле, аларга еш кына якорьны көймәнең бер ягыннан икенчесенә күчерергә туры килә.

Плотиналарны ясаганчы су Рыбинскидан Волгоградка кадәр илле тәүлектә килеп җитә иде, хәзер ул бу араны ел ярымда үтә!

Зур суда балыклар үрчесен өчен дә уңай шартлар булачак, дип фараз итәләр иде. Киресенчә килеп чыкты. Июль аенда кечкенә култыкларны суүсемнәр басып китә, андагы балыклар, черек сазлыкка эләккән кебек, һәлак була. Куйбышев «диңгезендә» суның бер артуы, бер кимүе дә балыкларның нормаль үрчүенә хилафлык китерә. Проект төзегәндә боларның берсе дә күздә тотылмаган иде.

Казан галимнәренең тикшеренүләре күрсәткәнчә, тугайларда яшәүче җәнлек-җанварларның бик азы гына су баскан вакытта коры җиргә чыгып калган, күбесе суга батып һәлак булган.

Идел суы торган саен пычрана бара, өерләре белән балыклар кырыла, агулана — лабораториядәге тикшеренүләр күрсәткәнчә, судак, чуртан һәм корбан балыклары инде ашарга да яраксыз...

Иделдә тотылган кырпы балыгының башын мин Казан университетының зоологик музеенда күрдем. Күңелне моңсу уйлар биләде. Киләчәктә безнең оныклар чуртан яисә корбан балыгының башын да зоологик музейда гына күрмәсме?

Унике ел элек «Москва» журналында (№ 10, 1977) «Табигатьнең алмаз фондлары» дигән мәкаләм чыккан иде. Анда сүз Раифа тыюлыгы турында бара. Шулай ук мин Куйбышев сусаклагычының Иделгә нинди зыян китерүе турында да әйткән идем. Мәкалә галимнәр фикеренә таянып язылды: «Үзәндәге елгаларда ГЭС төзергә ярамый».

Журнал редакциясе бу очерк буенча фикер алышулар уткәрергә вәгъдә итте. Әмма берниндә дә шау-шу булмады. Иделнең сыкрануы ул чакта ук ишетелә иде югыйсә. Кешеләрдә битарафлык көчле шул, бөек елганың фаҗигасенә игътибар итүчеләр аз иде.

Биолог галимнәр кисәтте: Зур Иделнең утыз-кырык елдан соң елга белән бернинди уртаклыгы калмаячак. Аларның көрәзәлеген энергетиклар исәпкә-санга алмады, «тормыштан аерылган» бәндәләр ни такылдамас, янәсе. Утыз-кырык ел, имеш. Аңарчы кем кала да, кем үлә әле. Ул чакта техник тәрәккъыят, бәлки, шул кадәр алга китәр, гидростанцияләрнең кирәге дә булмас, кешелек экологик яктан зыянсыз чыганаклардан энергия алыр, Идел дә яңадан тиз агымлы елгага әверелер... Еллар үтте, энергетикларның проектларында бернәрсә дә үзгәрмәде. Әгәр дә безнең инженерия энергетикада да космонавтикадагы кебек ук тырышып көч куйса, Иделне плотиналар белән бумыйча да, аңардан энергия алу исулын тапкан булыр иде. Бер генә алга киткән илдә дә җирне «ясалма диңгез»ләр астында калдырмыйлар, ә киресенчә, диңгездән коры җирне яулап алу өчен көрәшәләр.

Идел гидроузеллары гомум энергетикага өч процент кына энергия бирә. Шуның өчен генә кадерле Иделебезне харап итү кирәк идеме? Ул бит иделләләр өчен, бөтен ил өчен экономик район гына түгел, ул — безнең тарих, язмыш, әрнүле һәм тәшвишле моң... Без Иделгә бөек елга статусын кайтарырга тиешбез!

Иске фикерләрдән арынырга вакыт. Яңа типтагы энерго-экологик җайланмалар корырга кирәк. Кояш, җил энергетикасы турында ныклап уйлану да фарыз, минемчә. Безнең республикада җилне эшкә җиксәң, ул 34 миллиард киловатт-сәгать энергия бирергә сәләтле. Ягъни Түбән Кама ГЭСы биргән энергиядән 27 тапкырга көчлерәк!

Җәмәгатьчелек Идел язмышы өчен борчыла башлады. Мәскәүдә бөек елганы коткару өчен Бөтенсоюз комитеты оешты. Аның белән танылган язучы Василий Белов җитәкчелек итә. Казанда да инициатив төркем пәйда булды. Аны галимнәр, язучылар, журналистлар тәшкил итә. Бурычыбыз нинди соң? Республиканың табигатьне саклау буенча Дәүләт комитетына бирелгән сәяси, экономик һәм юридик хокуклар кәгазьдә генә калмаска тиеш. Ведомстволарның башбаштаклыгына кайчан чик куелыр? Техник яктан артта калу сәбәпле без елганың сәламәтлеген АКШтагы кебек компьютер контроленә куя алмыйбыз. Җәмәгатьчелекнең ваемына, гамьлелегенә генә исәп тотып була. Суларны агулаган өчен промышленникларга матди зарар килергә тиеш.

Технократия белән көрәш җиңел булмаячак. Байкалны яклап көрәшкән һәм төньяк елгаларны көньякка борырга теләгән проектларга каршы төшкән Себер язучылары шактый мәсхәрә, кысуларга дучар ителделәр. Аларны хискә бирелүдә һәм дилетантлыкта гаепләделәр. Промышленниклар язучыларны үз урыннарына утыртырга теләде: теләсә кая тыгылмагыз... Табигатькә берни дә бирмичә, аңардан гына барысын да умыру тенденциясе ул чакта тагын да көчлерәк иде. Табигатьне саклау өчен көрәшүчеләргә энергетиклар төрле ярлыклар тактылар. Алар илнең индустриаль үсешенә каршы элементлар, янәсе. Җилнең кайсы яктан исүен күзәтеп кенә торган кайбер журналистлар җәмәгатьчелекнең игътибарын табигатьне саклау кебек мөһим проблемадан читкә күчерергә тырыштылар. Андый чакта алар гадәттә чит илләрне эттән алып әткә сала. ГФРны гына карагыз! Рейн елгасы химикатлар белән шулкадәр агуланган, аның суында инде фотопленканы ачыгайтып була икән. Японнар инде урамга кислород битлекләр киеп чыгалар, әгәр аны алай-болай онытып калдырсалар, машиналар бөялгән урыннарда куелган кабиналарга кереп бернична йотым саф һава сулап чыгалар ди... Ә Американың эре промышленность шәһәрләре өстендә исә агулы корым куера... Бездә әле хәлләр алай ук аянычлы түгел, шуңа күрә вәсвәсәгә бирелергә кирәкми имеш.

Җир шары — уртак йортыбыз. Табигатьне саклау проблемасы да барлык кешелек өчен уртак. Бу мәсьәләдә дә безгә чит илләрдән өйрәнергә, гыйбрәт алырга туры килә. Күптән түгел газеталар бөтенләй башкача җырлый башлады. Рейн елгасында инде багры (форель) балыклары йөзеп йөри икән (безнең сулыкларга җибәреп кара аларны, хәзер түше белән өскә калкып чыгачак). Ә японнар үз утрауларындагы һәр тереклекне кайгыртып саклыйлар ди. Кислород будкаларына килгәндә исә, аларны бездә дә урнаштыру вакыты җитте, минемчә. АКШта табигатьне саклау буенча махсус хөкүмәт оешмасы — тирә-як мохитны саклау агентлыгы шөгыльләнә һәм ул турыдан-туры президентка буйсына. Анда автоматикадан файдаланалар — һәр елга янында экологик станцияләр эшли. Әгәр дә берәр төрле фирма табигатьне саклау кануннарын бозса, үзәк компьютерга шунда ук сигнал киләчәк, фирмага да штрафны кичектермичә салачаклар. Монда инде объектив сәбәпләр, фәлән-төгән, дип кенә акланып калып булмый — җансыз техника бернинди сылтауларны да кабул итми. Штрафлар аркасында тәмам бөлгенлеккә төшкән компанияләр дә Америкада җитәрлек...

Табигатьне саклау җәмгыяте бездә дә бар. Изге максатлардан чыгып, без аңа даими взнослар да түләп килдек. Озак еллар буена нәрсә белән шөгыльләнде соң ул? Нәтиҗә күз алдында — һава чиста түгел, сулар пычрак,

җир агулы. Күз алдында табигатьнең төсе китте. Ә-ә, табигатьне саклауга чакырып бик күп җыелышлар, конференцияләр үткән икән. «Идел чиста булырга тиеш!» Мондый лозунглар файдадан бигрәк зыянны күбрәк эшләде. Янәсе, Иделне кайгыртабыз, аның турында борчылабыз. Бу региональ конференцияләрнең «өскә» исәп-хисап бирер өчен генә оештырылуын барыбыз да белә идек югыйсә. Бездә дә Халык контроле комитеты табигатьне саклау кануннарын бозган өчен производство берләшмәләрен штрафлый, тик аңа карап кына экологик халәт яхшырмый, Иделнең тыны кысыла, су күз алдында сула бара! Һәр тәүлек саен аңа 100—110 мең кубометр пычрак су агызыла. Ә аның бер кубометры 60 кубометр чиста суны пычратырга сәләтле.

Идел аша салынган күпер янында Займище дамбасы елганы кумырыклап бүлеп куйды. Күпер кирәк, әлбәттә, беркем дә бәхәсләшми. Ләкин иң кызганычы, бу очракта да экологик ситуация искә алынмаган. Дамба бүлгән сулык зур бер күлгә охшап калды, суы тик торгач, аны яшел сүсемнәр каплап алды. Ә алар исә бөтен кислородны үзләренә суыра, тереклеккә яшәр өчен бернинди шарт та калмый. Дамбадан су төбенә ком ага, болай да сөрсеп яткан дәрья тәмам тончыга. Алдан күреп булмый идеме соң шуны? «После нас — хоть потоп...» мәкале монда үзенең ролен уйнаган, күрәсең.

Идел күз алдында һәлак була. Вакытлы чаралар ярдәм итә алмый. Авыру елганы кичекмәстән дәвалый башларга кирәк.

...Күз алдымда һаман элекке Идел. Ярларына сыя алмый аккан язгы ташулар, боз өстендәге уачаклар истә әле. «Иделдә боз кузгалган!» Шушы оранны кабат ишетә алырбызмы? Елганың язгы гөрелтесе үзенә чакыра, күңелне алгысыта иде. Кышкы зынҗырларын селтәп аткан дәрья йөрәкне ашкындыра, хыялны әллә кайларга алып китә иде.

Елга үз ярларына кайткач, без Устьега юнәләбез. Ә монда балыкның кайсын җаның тели — яңа тотылганын аласыңмы, әллә вобла кирәкме, ихтыярың. Ысланган корбан балыклары бәйләм-бәйләм ята, тозланган чабак, аның мичкәләргә шыплап тутырылган уылдыгы тиеннәр генә тора иде. Йөзмә рестораннарда чөгә ухасы, мәрсин балыгы ит ризыкларыннан арзанрак иде.

Күптән түгел бер таныш балыкчы белән сөйләшеп торган идем. Ул миңа сәер генә сорау бирде: «Бер киловатт-сәгать күпме тора, ахир?»

— Ничәдер тиен бугай,— дип җавап бирдем.

— Ә мәрсин балыгының уылдыгы Мәскәүдә күпме торганын беләсеңме? Килограммы — йөз сум! Әле аны да «Россия» кунакханәсендә генә табарга мөмкин, диләр.

— Шуннан ни?

— Ә син уйла, бәһаләрне чагыштыр.

— Киловатт-сәгать тә кирәк ич...

— Кирәк!— дип кулын селтәде чал балыкчы.— Брак булды ул. Ә мәрсин уылдыгы алтын бәясенә йөри. Ул, ахир, беркайчан да брак булмый. Илгә валюта җитми, дип сөйлиләр. Ә без тере алтынны харап итәбез. Минем ихтыярда булса, мин ул плотиналарны ерып җибәрер идем.

— Әгәр дә бөтен киртәләрне алып, суны җибәрсәң, Идел элекке кыяфәтенә кайтырмы соң? Күлләре, болыннары, алтын комлыклары, таллык-әрәмәлекләре, шаян акчарлаклары күзне кабат иркәләрме?

— Нәкъ элеккеге кыяфәттә үк булмас инде,— дип уфтанды танышым.— Ләкин болыннар тернәкләнер... Куйбышев ГЭСында суны киметкәч, утраулар калкып чыккан иде. Үләннәр ай үсәсен көн үсте. Әй сыерлар рәхәтләнде дә соң! Суның кимелен күтәргәч, утраулар тагын күмелде, кешеләр сыерларын сатып, сөт алырга шәһәргә йөри башладылар.

— Болыннар тернәкләнер,— дип кабатлады ул.— Күлләр дә булыр, үлгән балыклар белән тукланучы козгыннар да азаер, ә урманнар, урманнар, ахир... Аларны инде кайтарып булмас. Урман ай үсәсен көн үсми инде.

Танышым кулын кашына куеп дәрьяга карады. Таңнан киткән балыкчылар һаман күренми иде әле.

— Агым булмаса, буш кул белән кайтачаклар,— диде чал балыкчы шикләнмичә.

— Ә син нишләп алар белән китмәдең?— дип сорадым.

— Балыкны куып йөрергә калгач, булмый инде ул...— Ул өметсез генә кулын селтәп куйды.— Син миңа шуны әйт, Иделне буарга кемнең башына килде икән? Нинди көнгә каласыбызны алдан күрә алмадылар микәнни? Кешеләрдә белем дә артты сыман, ә акыл саегайды шикелле. Кайчан акылга килербез?

— Вакыт инде, — дидем. — Тормыш үзе таләп итә югыйсә.

Халык авазыннан да зуррак көч юк. Идел безнең барыбызга да кадерле. Елганың исән калуы өчен көрәшкә бөтен гавам белән күтәрелергә кирәк. Без Идел ярында яшибез, балаларыбызга, оныкларыбызга шушында яшисе. Хәер, без — өлкән буын да, әле тиз генә китәргә җыенмыйбыз — чиста сулы, юмарт Идел безнең хатирәләрдә генә калмасын, дәрьяның элекке кыяфәте кире кайтарылырга тиеш. Бу безнең барыбыз өчен дә кирәк.

## СОҢГЫ ПОЧТАДАН

*Хәзер татар телен, үз телен оныткан кешеләрне тиргиләр. Ә кем соң безне телебезне онытырга өйрәтә? Ни өчен 70 ел буена «интернациональ гаиләләр», «интернациональ балалар»ны мактап килделәр? Бездә национальлек (татарчасын белмим) юк, без һәммәбез совет кешеләре, диделәр бит. Мин шул сүзләргә ышанып, урыс кызына өйләндем, өч балабыз кемдер инде — белмим. Минем апам мари егетендә, сеңелем — керәшен малаенда, тагын бер сеңелем — украинда кияүдә. Кемнәр соң без хәзер? Ни өчен безне үз иманыбыздан, үз телебездән, үз каныбыздан качарга өйрәттеләр?*

*Минем балаларым татар түгел, аларны татар теленә өйрәтсәм дә, алар татар гына була алмыйлар. Менә шушы якларны уйламыйбыз без.*

*Мәктәпләрдә татар теле... Була торган эш түгел бу, дуслар. Сүз сүз булып кына калачак. Чиста татар гаиләләре юк бит хәзер. Авылларда да катнаш каннар күбәя бара. Менә кая барып җиттек. Минем хатынның классында (ул укытучы) 38 баланың 20 се урыс, 15 е катнаш кан, 3 есе генә чиста татар. Инде ни диярсез? Юк белән мәшәкатьләнеп йөрмәскә кирәк. Була торган эш түгел бу!*

Кирам **ЗАРИПОВ**,
*Казан.*



Әхәт ГАФФАР



# ЮЛ

ХИКӘЯ

*Хатыным һәм дустым Фәридәгә*

1

Аларның кызлары авылда иде. Үзләре шәһәрдә тора. Тора дип... Җир белән күк арасында. Фатирлары юк. Өйләнешкәннән соң өч елга биш хуҗа, ягъни биш фатир алмаштылар, кергән саен, аларга үзләре яшисе бүлмәләрдә обой сылаттылар, ватык-сыныкны төзәттерделәр, ягарга утын таптырдылар янсә әллә ничә айга түләп куярга куштылар. Ләкин җил аларга гел каршы исә: инде яхшылап урнаштык дигәндә генә, хуҗаларның тормышында нидер үзгәрә, бозыла. Я кызлары ирдән аерылып кайта, я эшләреннән яңа фатир алып күченәләр. Аларга тагын яңа урын эзләүдән гайре чара калмый. Сыенырлык җир тапканчы, хатынының тулай торагында кунгалап йөриләр.

Кешечәрәк шартларда яшәрлек фатир табу ягына Әхтәм үзе тәҗрибәсез. Булдыксыз түгел-түгелен. Шул мәшәкать килеп чыккан саен югалып кала. Аның берәр район үзәгенә янсә авылга китеп төпләнү чарасы да бар. Шулай итсә, тормышлары ниһаять җайланыр, иңнәре бу мәшәкатьләрдән арыныр иде кебек. Ул чагында пошынусыз, канәгать бер тынычлыкка ирешерләр иде. Шунда, берәр район үзәгендәме, авылдамы урнашса, кеше күзенә күренердәй эш кешесе булып та китәр иде шикелле. Чакырмадылар түгел, чакырдылар. Әйтүләренә караганда, аны балык тоту, ау, ихтирам аяк астына җәелгән келәмдәй көтеп тора, имеш.

Ә бер кәефе тәмам бозылган вакытта ул, Памир тауларындагы Хорог шәһәренә — карлы-буранлы тау-таш арасына ук китеп бармаскамы икән, дип тә уйлана калды. Ул чагында алар тормыш ваклыклары, кыенлыклар белән көч алышмас (алар бер заманны бетәрләрдер ич инде?!), я яшәүнең үзе белән сынашырлар иде, дип уйлады ул һәм бу хакта хатынына да әйтте. Кешене кеше иткән нәрсә шул түгелмени инде? Дөрес, чит-ят җирләргә китеп барсалар, күңелнең кайсыдыр ягы ятим, моңсу калыр, максатка ирешүгә хилафлык килер иде. Әйе шул, Әхтәмнең максаты бар. Шул максатына ирешер өчен аңа һичшиксез шәһәрдә яшәү кирәк. Аннары соң хатыны Фирдәвес — студент кына әле, дүртенче курста, аны да укытып бетерәсе бар. Ул да ияреп кенә йөрергә яратылмаган лабаса, аның да яшьтән хыялланган максатына ирешәсе килә бит...

Менә шул: алар шәһәрдә тора, ә кызлары авылда. Хатынының әнкәләрендә. Ул исә җаваплы урында эшли, авыл советы рәисе, бала карарга вакыты кысан. Шуңа күрә бала көн буена диярлек дөм-сукыр әбиләре карамагында. Балаларына яшь ярым, әбиләренә — сиксән...

Шулай итеп, Әхтәм белән Фирдәвеснең Ләйсән исемле кызлары авылда тора, һәм чираттагы җомга көнне алар аның янына кайтып килергә уйладылар. Билгеле, Фирдәвеснең лекцияләре беткәч, кичке сәгать дүрттә.

Алар һәр җомга-шимбә-якшәмбе диярлек юлда. Чиратлашып, әле Әхтәмнең авылдагы анасы янына, әле Ләйсән янына. Бер атна монда, бер атна тегендә. Башта мәгърипкә, аннары — мәшрикъкә. Очы-кырые күренмәстәй сәяхәт, исәбе-хисабы чыкмастай атналар. Юл, юл, юл... Кайбер чакны алар авылда яшидер, шәһәргә эш һәм укыр өчен генә йөридер кебек тоела. Яшәүләре чираттагы хуҗа яки хатынының тулай торагындагы бүлмәдәш өч кызның уяу күзәтчелеге астында. Иртән ашыйлар, Әхтәм — эшкә, Фирдәвес укырга китә. Кичен тагын ашыйлар, йокларга яталар... Гел кеше күз астында. Күзәтү уяу, кызыксыну көчле. Авылга кайткач, тагын уңайсыз, шулай йөрүләре өчен ата-аналары алдында оялалар, ә алар исә кызганудан гайре чарасыз.

Әхтәмнең җиде бала үстергән әнкәсе ялгыз, өлкән яшьтә инде. Дөрес, кайткан саен ул «юкка өшәнгәнсез» дигән була, күчтәнәчләрне ялындырып кына ала.

— Юкка мәшәкатьләнгәнсез... Әнә ич, икегез дә чыра гына...

— Саф һавадан ул, әни! Сигез чакрым җәяү кайтасы бит.

Теге яктан да аларның ябыклыгын гаеп итәләр, анда да:

— Саф һавадан ул, әни! (яки әби, әни, Хәмит абый,

Бусы — хатынының үги атасы.) Станциядән унөч чакрым җәяү кайтасы ич.

Ә ник ябыклар? Кайткан саен шәһәр күчтәнәче кирәкме? Әлбәттә. Чөнки ирнең әнкәсе карчык кеше, аны бәхилләтерлек бүтән ни дә кыра алмыйлар. Ә кызлары Ләйсән болай да ата-ана назыннан мәхрүм, аны авылда тансык ризыктан да мәхрүм итсәң, үзе бер газап.

Әхтәм белән Фирдәвеснең икесенә сиксән алты сум кала, шуңа ай уздыралар. Шуннан утызы — фатир хуҗаларына, бер сум илле тиене — тулай торак өчен. «Утка аерым түлисе, утын табу үзегезгә...» (Үзәктән җылытыла торган фатирда алар өч ай гына яшәп калдылар. Басмач атлы бүре буа торган шәрык этләре китап белән Фирдәвеснең лекцияләрен ярата иде. Укырга түгел, билгеле,— чәйнәргә. Аннары соң — бот күтәреп... Нигәдер һаман диярлек алар бүлмәсенә).

Кыскасы, торалар. Икесе дә горур холыклы, әйткәләшеп киткәләүләр шактый. Мәсәлән, театрда. Эскимо алыргамы, пломбир да ярап торырмы?

— Эскимо ал,— ди Әхтәм.

— Пломбир,— ди Фирдәвес.— Эскимоны Ләйсәннең дә ашаганы юк.

— Җә инде, чакыру кәгазенә кергән бит, билет акчасы янга калды.

— Анысы ярый. Нәкъ шуның хәтле әҗәткә алганыем, шуны түләрмен.

Юк, алар театрсыз яши алмыйлар. Киносыз, китапсыз да. Чөнки Әхтәм ирешәсе максат шуны ипи урынына таләп итә.

Фирдәвес мәгъриптәге аермадан да, мәшрикътәге станциядән дә кайтышлый урман эченнән барырга ярата, куаклар итәге астыннан күрән төпле, сап-сары салкын чикләвекләр эзли. Бусы — сентябрь башында. Аннары соң бармакларын каз тәпиләре күк шәмәхә-кызыл иттереп бетергәнчә, кыраулы яфраклар астыннан актара. Бусы — октябрь инде. Ул чикләвекләрне теш сызлауның ни икәнен белмәгән Әхтәмгә ваттыра, аның тешләренә сокланып, «нәм-нәм» дия-дия, чикләвек төше ашый.

— Ничек сызлый соң ул, уртны кычыттырыпмы? — дип сораган иде Әхтәм нәкъ туй көнендә теше яңагын шештереп чыгарганчы сызлаган Фирдәвестән.

И-и, үпкәләгән иде дә соң!

Октябрьнең алар юлга чыгасы икенче җомгасы болытлы иде. Яңгыр ике генә көн яумады.

— Сорадыңмы? — дип шалтыратты Фирдәвес иренең эшенә.

— Сорадым,— дип уфтанды Әхтәм.

— Җибәрмиме әллә? — Хатыны мондый чакларда элек иң начарын күзаллап уйлый яки уйлаганының иң начарын әйтә. Киресе килеп чыкса, ихлас шатлана белә. Начар фаразы чынга туры килсә, юраганы өчен үзен кызганусыз яндырып битәрли, шул ук вакытта әүлиялык тойгысы барлыгын искәртергә җай таба, әүлиялыгы иренә карата рас килсә:

— Әйттем бит мин сиңа! — дип, Әхтәмнең җанын тагын бер кат кыеп алгандай итә иде.

— ...җибәрмиме әллә?

— Җибәрде җибәрүен...

— Ләйсән бәхетенә яумас та әле.

Кайтабызмы-юкмы дип сорап тормады, билгеле. Моны ул катгый хәл иткән, таш яуса да кайта, бәхәскә һичнинди урын юк.

— Ник аның бәхетенә? Ул җылы өйдә. Безгә кайтасы ич.

— Тоз түгел: эремәбез, хәзер төшәм.

Көт, димәде, чыгып тор, димәде, телефон трубкасын элде дә күчтәнәчтән бүлтәеп чыккан портфелен кулыннан кулына алыша-алыша чыгып чапты бугай. Әле сентябрь башында гына алынган портфель — инде карарлыгы калмады. Ул вакытсыз тузган кием, тузанда каткан, яңгырда җебегән туфлиләр!.. Юл карак белән бер: сиздерми чишендерә.

Әхтәм башта Фирдәвесне күз алдына китерде. Университетның химия факультетыннан чыккач, ул ундагы телефон-автоматтан шалтыратты инде. Аннары юстиция министрлыгы бинасы яныннан баш почтамтның корыч төсендәге бинасы почмагына җиткәнче, сулга борыла да, портфелен уза-уза түбән төшеп китә; урам аша чыккач, бер үк вакытта баскыч та, җәмәгать туалеты түшәме булып та хезмәт иткән баскыч-түшәмнән соң, Әхтәм эшләгән бинаның аркасы астыннан уңга каерылып, китап кибете тәрәзәсе төбенә килеп туктый — Әхтәмне шунда көтә. Юк, эчкә кереп, аның янына менми, хезмәттәшләреннән ояла. (Алар өчен хурлана да: түйларына өч тәңкәлек плафон бүләк иттеләр. Сәбәбе очсызлыгындамыни? Әләр түшәмнәре булса бер хәер!..)

Әхтәм, башлыгының күзенә чалынмаска тырышып, табан тирәсендә чуалырга дучар горурлыгына абынасөртенә, өченче каттан аска йөгерә. Дөрес, башлык аңа эштән ике сәгать ярым алдан китәргә рөхсәт бирде бирүен.

Ишек шакып, бүлмәсенә Әхтәм керүгә ул, аңа карапмы, бихисап гөлләрне барлапмы:

— Тагын җомга...— дип куя. Әллә гомере тиз узганга пошына, әллә аның һәр җомгада алданрак җибәрүен сорап керүенә саруы кайныймы — хатын-кызны белмәсәң.— Җомга! — диган карарга килә ул.— Утыр, Әхтәм.

Әхтәм олеандр гөле астындагы урындыкка утыра. Урындык турысына бөгелеп төшкән чәчәккә орынмас өчен, аңа башын иярга кирәк. Алга бүкән куясы да арттан балта күтәрәсе генә кала. Чыннан да, гаепле: торыр җире юк, кызлары янына кайтыр өчен дүрттәге поездга әләгәсе бар. Башлыкка, болай, үпкәләп булмый: гозерен кире какканы юк. Ә менә Әхтәмнең фатир, берәр бүлмә соравы — ул бүтән, ул, янәсе, кире кагуга керми, ә җай туры килмәү дип атала.

Бер заманны алар арасында тигез дәрәҗәдәге сөйләшү булды.

«Ә-ә! Сиңа квартир кирәк!.. Балагызга авырмыни? Соң... тудырмаска иде!»

Әхтәмне ул чагында сазлык суырып алган кебек итте. Күк йөзенә соңгы кат сораулы караш ташлагандай, кәнәфиенә куперган камыр сыман җәелеп утырган чибәр йөзле ханымның йөзенә текәлде. Шөһрәтсез төстә аның сазлыгында карышусыз тончыгу үкенечле гарьлек иде. Ул тәненең йомшарып, көчсезләнеп калуын сизде. Аның каруы җаны гаҗәп иркенәйде, аңына сәер көч инде дә, ул рәхәтләнеп көлеп җибәрде:

«Искиткеч җавап, Чулпан Исхаковна!»

«Көлкемени? Синең урыныңда еласаң да таман. Үз-үзеңнән көлү...— Хатын бер кавым сүз әзләде.— ...ирләрчә түгел».

«Мин сездән көләм. Бусы ирләрчәме?»

Чулпан Исхаковна әллә нишләп китте. Күз кабаклары кысылды, кыска керфекләре шөпшә угыдай тырпайды.

«Миннән?»

«Гафу итегез. Ләкин мин үземне зират директоры рәвешендә күз алдыма китердем».

«Рәхим ит. Кешене хезмәт һәркайда бизи. Монда

минем ни катнашым бар?»

«Ә сез... үлгәч, туганнарыгыз минем яныма кабер урыны сорап килсәләр? Ышаныгыз: мин сезне «үлмәсен иде!» димәм... Ә хәзер, рәхим итеп, эштән куып чыгара аласыз».

«Юк инде, кадерле Әхтәм Ядкаревич! Зират директорын кулдан ычкындыру акыллылык булмас, минем тынычлап үләсем килә... Синдәй образлы фикер йөртүчеләрнең урыны нәкъ бездә... Шаяртуыгыз бик күңелле булды, рәхмәт. Эшләгез!»

Әйе, башлыкка үпкәләү урынсыз. Көр күңелле, теләсә нәрсәне шаяртуга бора белә...

— Ничек иренмисең, Әхтәм? Атна саен кайтырга дим. Безнең гөмбәгә дә чыкканыбыз юк... Яңгыр яуса?

— Синоптиклар...

— Аларга ышансаң!..

— ...явар, дигәннәр иде.

— Анысына ышанырга була.

— Рәхмәт, Чулпан Исхаковна...— Әхтәм, кырыйга янтаеп, урыныннан тора: чәчәккә орынсаң, башлыкның йөзе ялгыш бармак кискәндәгечә чалшаючан.

— Анда сезнең урман мәтрүшкәсе юк микән — сораш әле. Авторлар кергәндә чәйгә бик оригиналь.

Алып килер Әхтәм, ник алып килмәсен. Кочагы белән алып килер...

Фирдәвес көтеп тора иде инде. Баскычтан менеп, бинаның соры колонналарга салынган ышыгы астында, кибетнең тоташ зур тәрәзәләрен саклап сузылган тимер торбага терәлгән. Бүлтәйгән портфелен, бетонга куймыйча, шул торбага утыртып тоткан. Кызыл чәчәкле кара яулыгын кысып бәйләгән, ак плащ (бүтән ни кисен инде — өч ел шул плащ) якасын күтәргән, аягында кызыл резин итекләр. Портфеленнән кала, кулына ниндидер төргәк тә тоткан.

— Бусы ни? — дип сорады Әхтәм, целлофан төргәкне капшарга үрелеп.

— Ой, киттек тизрәк! Билетка чират инде!..

Портфелен Әхтәм тотарга өлгергәнме-юкмы икәнен дә, артыннан киләме-юкмы икәнен дә карамастан, ул ике баскычны бер итеп, тротуарга төште, аннан гына аны култыклап алды.

Урам аша чыктылар, кинотеатр почмагыннан сулга борылып, Болакка юнәлделәр. Тимер юл вокзалына шуннан якын, җәяүләп кенә барасы.

— Төргәгеңдә ни дим?

— И-и, Ләйсәнгә лә инде.

— Ә-ә!.. Ярый әле коры,— диде Әхтәм.— Безнең бәхеткә.

— Юк, Ләйсәннекенә, Ләйсәннекенә.

— Явачак.

— Каян беләсең?

— Җил юк.

Әхтәм, инде ничәнче кат, күккә карады. Болытлар тоташ, түбән, шиферларга орынырлар да, кер тактасына ышкылгандай, сыгып-сыгып явар төсле. Әз генә суытса да, су парлары тәмам оешып, тәгаен шулай булачак.

Әхтәм, аның йөрәген көйдергәнен белсә дә, аңлатып бирде.

— Яуса әллә! Берәр машина очрар әле.

— Очрар! Без кайтып төшкәндә дөм караңгы була — эт тә йөрми.

Алар Болакның Татар күперен уздылар, урам аша чыккач, тагын туры киттеләр. Аяк астында сары яфраклар, кәгазь кисәкләре. Узып киткән машиналар төтене әче, кузгаткан тузаны сөремле.

— Әллә кайтмыйбызмы гына соң? — диде Әхтәм, ышанычын җуймастан.

— Кит әле, булмаганны!.. Баланы үз насыйбына тиеш ризыгыннан өзепме? Менә ни алдым бит әле мин сабыема! — диде Фирдәвес, керфекләрен төргәгенә кагып.

— Нәрсә соң ул?

— И-и, ярар инде, өз... Безнекеләр мунча яккаңнардыр...

— Мунча, анысы, шәп инде. Суынмаса.

— Белмиләр ди анда! Тик мине беренчесенә үгетләмә инде, яме,— диде Фирдәвес, аңа тиз генә карап.— Үзең генә керерсең. Без аннары, Ләйсән белән...

— Әллә тотынды ук инде? — Әхтәм асфальтка өч адымга бер яңгыр тамчысы төшкәнен шәйләп өлгерде. Менә-менә бушанырга торган тыгыз дымлылыкны ул бите белән дә тоеп барды.

— Җитте инде! Зинһарлап сорыйм! — диде Фирдәвес, тавышын күтәреп һәм аның җиңен кинәт тартып.— Бу хәтле дә булырсың икән!

Уңга каерылып, бакчаны үттеләр дә вокзалның касса залына керделәр. Кассага да, автоматларга да чират алай зарыктырырлык түгел иде.

2

Поезд станциягә китеп туктады. Алар белән авыр юл арасында — парланган тәрәзә пыяласы гына. Ишек төбенә алдан ук килеп бастылар. Берсе дә машина булмасмы дип уйламады. Бу өмет кайткан саен күңелләрендә уяна-уяна, Ләйсәннәре янына кайтуның сүзсез догасына әйләнгән иде. Проводник хатын ишекне ачып куйды. Биткә дымлы салкын һава килеп ягылды.

Станция янында «газик» белән йөк машинасы, тагын көпчәкле трактор гына. Фирдәвес аларның кая кайтуларын сорашып йөрде. Әхтәм аның бәхетле кул изәвен түземсезләнеп көтте. Машиналарны яллау турында уйлау да мәгънәсез, көткән кешеләрен алмага килгәннәр. Шуңа күрә Фирдәвеснең, оясы туздырылган кош кебек, машиналар һәм трактор арасында чабулавын ничарасыз кызганып карап торды. Фирдәвеснең төргәген күкрәгенә кысып һәм инде пычрактан, җыелган сай судан итеген саклап кире килүеннән ул юллары җәяүгә калганын төшенде. Шунда гына ул яңгырның көчле җилдә ургым-ургым бәреп яуганын тоеп алды.

Фирдәвес утлы багана төбендә сәгатенә күз төшерде.

— Җиде,— диде ул. Плащ якасын күтәргәндә, Әхтәмгә карап алды. Аннары, яңгырдан ышыклангандай, аны култыклады.

— Киттекме?

Бер-берсенә су, пычрак чәчрәтмәскә тырышып, район үзәгенең барасы уңайга таба авыш урамы буенча киттеләр. Дүрт кварталдан соң сулга, тимер юл күпере астыннан чыккач, тагын сулга, аннары, инеш күперенә җитәрәк — уңга, шуннан соң тагын сулга, аннары, үр башланганда, соңгы йортларны артта калдыргач, караңгы япан кырга.

— Кайтып җиткәнче унынчы ярты була,— диде Әхтәм.

— Булмагае, әйеме?

— Аңынчы йоклый ич инде ул!

— Уятабыз!

— Бер көн өчен...

— Анысы өчен дә алтын бирерлек.

— Бик күп инде ул синең!

— Бары җитә, җитә, менә!..

Асфальтлы үзәк урамда култыклашып бардылар. Беренче борылышта аерылдылар. Һәммә уентыкларны су тутырып бетергән, җир тәмам җебегән, атлаган саен чәчри, күлләвекләрнең зурракларын читләтеп үтәргә

кирәк була башлады. Башта янәшә, аннары аллы-артлы барырга калды. Ярый баганаларда ут, тәрәзәләрдә якты бар әле. Кыр юлына килеп чыккач? Хәзер үк туфлине саклап бару мәгънәсез иде инде — су үтте. Ә кырда?

— Нинди «бары» ул тагын? Сандыгы белән хәзинәң бар мәллә?

— Сандыгы гынамы соң! Менә! — Фирдәвес уң кулының бармакларын тырпайтып, балдагын күрсәтте.

— Балаң янына кайтыр өчен шуны бирер идеңмени?

— Бел, Әхтәм: мин моны аерылышсак кына салыр идем...— Фирдәвес үзе дә көтмәгән сүздән аптырап, тотлыгып калды. Ләкин аның уе аерылышудан да яманрак бер күренешне күреп өлгергән иде инде. Шуңа күрә ул, әйтеп ычкындырганын шул күренеш белән аклыйсы да, каплыйсы да килеп, дәвам итте: — Менә сайла: Ләйсәнең янына иреңнән аерылсаң гына кайталасың, дисәләр...— Сүзен тәмамларга кыймыйча, ул тагын тынып калды.

Елга аша салынган күпер төбен машиналар изеп чокырлаган, аны күе болганчык су тутырган. Юл кырыендагы тар калку сукмактан тая-тая күпергә кергәндә булышу түгел, ничек атларга киңәш бирмәвеннән Фирдәвес сүзләренең Әхтәмгә ошамавын аңлады. Борылып та карамады.

— Көт инде әзрәк,— диде Фирдәвес, сул яктагы култыксага таянып атлый-атлый. Хәзер инде аяк киемен пычрактан, судан саклауның хаҗәте калмады, таеп егылмас өчен генә таяну.

Әхтәм дә кая басканын сайлап-нитеп тормый инде. Чалбар балагын да сызгана төшмәде, сөрә генә. Ул чаттагы йорт артына кереп күмелгәч, Фирдәвес ачу белән:

— Көт инде, дим! — дип кычкырды.

Аның тавышына уң яктагы хуҗалыкның капка астыннан бер эт һаударланып чыкты, Фирдәвес «Пшол!» дип ачыргаланып кычкырды. Эттән битәр үз тавышыннан курыкты бугай. Шундук теле кызышып, чигәсе кагарга кереште.

— Кыланма инде, Әхтәм!

— Сөйрәлмәссең соң.

— Тагын нәрсә инде?

Чатка җитүгә, Фирдәвес каршысына култыклашкан егет белән кыз килеп чыкты. Икесе дә резин итек кигән. Кызы көлә иде, Фирдәвесне күргәч, авызына учын каплап тынды, тик узып китүгә, тагын көлеп җибәрде. Аларның соңгы сүзләрен ишетеп булса кирәк. Әйе, Фирдәвес борылып караган иде, тегеләрнең, барган көйгә үзенә карап пышылдауларын, тыенкы көлешүен күрде.

Әхтәм аны көтеп алды. Егет белән кызның үзләреннән көлүе гарьләндерде, ачуын кузгатты. Шул ук вакытта Фирдәвесне дә кызганды. Кызганды дип... Фирдәвес кемдер кызганырлык хәлгә төшмәгән анысы. Пычрак ерып кайтса да, үзен бәхетсез санардай хатын түгел.

— Кеше көлдермәле, яме?! — диде Фирдәвес, аны узып китеп.

Үзе үпкәчел, горур Әхтәм бөтәннәрнең шундыйлыгын күтәрми иде. Фирдәвес аңа җиткәч туктаса, култыгыннан алса, ни була инде? Этәреп җибәрмәс иде. Ә хәзер иярми хәл юк. Ә ияреп бару алда бару түгел инде!

— Нишләгән әле мин? Көлдерәсең килмәсә, өеңдә утырырга кирәк!

— Өеңдә?! — Фирдәвес капыл туктап калды. Әхтәм «өеңдә» дигән сүзенең гаять урынсыз яңгыравын аңлап, Фирдәвеснең мыскыллы елмаюын, хәтта көлүен көтте, ләкин ул плащ якасының уң ягын тотыбрак, яннан бәреп яуган вак яңгырдан йөзен ышыклаган көйгә юлның калку урыннарынарак басарга тырышып, ары китте.

— Бүген кайтмасак та ярый иде инде,— диде Әхтәм.— Әнкәң дә гел йөрмәгез ди ич.

— Ул әйтер ул. Ә бала?

— Аңа ике атна кайтмасаң ни дә, өч атна ни...

— Ярый сиңа «әти» ди. Ә үз баласы «апа» дип дәшкән мин нишләргә тиеш?

— Анысы сеңелләрең белән энеңнән күреп...

— Ник сиңа «жизни» дими соң?

Сүзсез калдылар — урам бетте. Фирдәвес, тәрәзәдән төшкән тоныкк сары яктылык кисентесен үтеп, дөм караңгыга кереп китте. Убылдымыни! Әллә эредеме? Һәрхәлдә, карага манган ак каурый кебек, караңгылык белән кушылды. Әхтәм, ят өй бусагасын атлап керергә кыймагандай, күзе ияләшкәнче караңгылыкка карап торды. Фирдәвес шунда гына, кул җитәрлек арада гына икән.

— Ник терәлеп каттың? — диде Әхтәм.— Ничек кайтасың инде бу тәмугта! Әйттем, ява, дидем, колагыңа да элмәдең!

— Тәмугта салкын түгел, эссе, диләр. Анда бер йотым су өчен җан сатарлык ди, ә монда чиләкләп коя! — дип көлде Фирдәвес.— Җәннәт юлы шушы инде. Миңа шушы юлдан да рәхәт юл юк...

— Харап инде! — диде Әхтәм.

— Бер заманны үзең дә сагынырсың әле. Әйтте, диярсең...

«Ихтимал»,— дип уйлады Әхтәм.

— Әйдә инде, күз ияләшә ул. Караңгыда аяк үзе атлый. Утлар үзе якын гына сыман, барып җитүе генә озак — шунысы читен...

Ул, хатынының караңгыдан шикләнеп сөйләнүен белсә дә, юатырлык сүз катмады, аны узып, алга атлады. Аяк астында су чапылдый, тешкә тиеп, вак ташлар кыштырдый. Туфли чат су, бүрсегән аякны кыса. Барабара портфель дә шактый басты. «Шул хәтле төямәсә!» — дип уйлады ул.

— Телеңне йоттыңмы әллә, Әхтәм?

Әхтәм: «Юлда тел чайкаганчы, аяк айкавың хәерлерәк»,— дип эндәшмәде, мәгънәле тоелган бу уен онытмаска, кайчандыр бер файдаланырга, кулланырга кирәкләгән генә үз-үзенә искәртеп куйды.

— Әллә нинди син, Әхтәм,— диде Фирдәвес шактый баргач кына тагын телгә килеп.

— Нинди?

— Коры.

— Шушы яңгырда мине юешләнсен дип алып кайттыңмыни?

— Кайтма идең соң инде, кайтма!..

— Рәхмәт юк тагын,— диде Әхтәм, туктап һәм аңа борылып.

Фирдәвес кисәк-кисәк җилдә бәргәләп койган яңгырдан ышыклана төшеп атлый иде әле, һичнигә карамыйча, аяк астындагы су белән пычракны бар дип тә белмичә атлап китте.

— Нинди рәхмәт, нинди рәхмәт?! Кызымны күрәсем, кочасым, тирбәтеп йоклатасым килгәне өчен нигә мин кемгәдер рәхмәт әйтергә тиеш? — диде Фирдәвес һәм бөтен ялангa елап җибәрде.

— Әх, кемгәдер дисеңме?.. Минме инде ул «кемгәдер» дигәнең?

— Ә кем соң әле син ул кадәрле?! — Фирдәвес тыела алмастан, сүзләренә буыла-буыла, үз-үзен белештермәстән диярлек, кычкыра ук иде инде. Аның гадәттә күкрәктән чыга торган иркен, ачык тавышы, хәзер гөр-

ләвек шикелле.— Алай бик әллә кем икәнсең, кая синең өчебезгә бер куышың?! Туйганчы ашарга акчаң?!

Хатынының соңгы сүзләре Әхтәмне, дөнья кичерткән, тормыш татыткан авырлыклар, аларга карата ачу һәм рәнҗү дулкынындай, баштан-аяк коендырды.

— Бу хәлләргә төшәсемне белсәммә?!.. Мин сиңа... сыңар күземне дә төшермәс... ләм-мим сүз катмас идем! — дип, юешләнеп тагын да авырайган портфельне хатынының аяк астына утыртты һәм башта теш арасыннан кысып кына, ә аннары саллы, тәфсилле итеп, җан ачыйгысы белән сүгенеп җибәрде. Аның бу юлны бау шикелле ике кулына урап, урта бер җирдән өзеп ташлыйсы яки кәгазь урынына йомарлап атасы килде.

— Рәхмәт, Әхтәм... Гафу ит: мин андый сүз остасы түгел... Кош сайрарга гына булдырган күк, мин елый гына алам...— Фирдәвес иелеп портфельне күтәрде дә ары китте.

Үр кашына менеп җиткәннәр икән. Үрнең теге ягында гөрләвекләр җемелдәмәс инде, аяк асты да күренмәс. Фирдәвеснең плащ аклыгы атлаган саен кими баруын Әхтәм кузгалмыйча карап калды. Хатыны күмелгәч тә шәүләсе сүрелмәде кебек. Теге төргәген плащ астына тыгып, сул кулы белән тәненә кыскан, портфель авырлыгын тигезләп, сул якка янтайган. Шунлыктан, үзе күмелгәч, Әхтәмнең күз алдыннан канаты каерылган ялгыз ана каз кыяфәтенә әйләнеп югалды. Җитмәсә ул як күктә ерак машина уты айкалып куйды. Әйтерсең лә бичара каз әледән-әле канатын аркасына салырга талпына.

Әхтәмнең, куып җитеп, ул салынкы канатны җайлап куясы килде. Үзе каерды лабаса! Канатын гынамы әле? Рухын да бит.

Бу әле кызгану хисе түгел. Бу әле Әхтәмнең кая барырга белмәүдән аптырап уйлануы гына. Ни әйтсәң дә, алдагы яңгырлы пычрак юл арттагы төнге салкын вокзал һәм Казанга кадәрге йөз илле чакрым арадан яхшырак. «Миңа җайлырак»... дип төзәтте ул үзен һәм алга атлады. Ул билгесезлектә калып, күз алдына китергән әрептәше белән уенда сүз алышуны яратмый, дөресрәге, күтәрә алмый; аннары үкенәсен белсә дә, уен күзгә бәреп әйтүне артыграк саный, чөнки ул уе тышка омтыла, ә аның түземе юк.

Фирдәвес байтак ара киткән. Ике үрнең каенлык турысындагы үзәненә җитә язган. Аннан тагын тауга каршы. Шәүләсе нибарысы бер генә тапкыр — сөзәк озын юлның ерак караңгылыгыннан каршы килүче машина утына туры килгәндә генә каралып күренде.

Аны куып җиткәнлеген аңлап, ул караңгылыкка:

— Бөтен ягыгыз белән кире бит сез! — дип кычкырды. Тавышы кырыс чыгар кебек иде, йомшаган тагын.— Машиналарыгыз да юл уңаена йөрми, каршы килә.

— Барыбер гел булмаган ише түгел,— диде Фирдәвес, тынын уфтангандай өреп чыгарып. Борын яфракларын, ирен читләрен кытыклаган яңгыр тамчыларын өрде, күрәсең.

Әхтәм портфельгә үрелде — хатынының кулы күшеккән, юеш, әллә туңып, әллә йөк авырлыгыннан арып калтырый... Ул аның бушаган кулы белән шундук битен сөрткәнен, чәчен төзәткәнен шәйләде.

— Каршы машинадан ни мәгънә?

— Килеп җиткәнче, күпме юлны яктырта ич әле. Ул арада ярты юлга җитәбез. Тагын бер үр менсәк, Өлге утлары китә...

«Ул авылны узгач, тагын дөм караңгы тигезлек, аннары Кара күпер... Күпердән соң юл сулга каерыла, ә безгә басу юлы кала. Авылыгыз авыл булса иде тагын: туксан өе юк, урамы буйлап бара-бара җан чыга»,— дип уйлады Әхтәм үтәсе юлны күңеленнән барлап.

— Күз курка, аяк атлый ул,— диде Фирдәвес аның уен сизгән шикелле.— Каршыга тагын берәр машина очрамасмы әле. Яктыртса да файда... Каршы утка бару да күңеллерәк.

«Нигә арттан куып җитмәсме, дими ул?»— дип гаҗәпләнде Әхтәм. Сүзсез калдылар. Бераздан ул үз гаҗәпләнүенең хатыны өчен горурлануга әйләнүен тойды. Битен җәйге чеуләнең җылы җиле сыйпап уздымыни! «Юата!»— дип уйлады ул һәм, калын мыегындагы яңгыр тамчыларын сыпырып, караңгылыкка елмаеп җибәрде.

Каршыга бүтән машина очрамады. Өлге авылына керделәр. Этләр өрә, казлар каңгылдаша иде. Зират турын үткәч, тыкрыктан бер машина килеп чыкты да, тизлеге алмашынганда көчәнә-көчәнә, алар авылы ягына юл тотты.

— Эх, безнең авылныкы инде бу! — диде Фирдәвес үкенеч белән.— Шәйхелислам Хәйдәредер. Өлге кызы белән йөри дигәннәр иде аны...

— Өлгермәвебез минем аркада.

— Ярар сана, Әхтәм. Күп калмады инде — биш чакырым.

Һич тукмаган яңгыр астында Кара күпергә җиткәч, алар үз алларында ике күләгә калтырануын күреп, бер юлы артка борылып карадылар — аларны йөк машинасы куып җитеп килә иде. Аны күпердән соң аермага җитеп көтеп тордылар, тик ул сулга авышты.

— Авыр юл,— диде Әхтәм.

— Авыр булса да, бәхетле.

— Шушы газапмы бәхетең? — диде Әхтәм, «Тел сөяксез, сөйләсәнә!» яки «Яле, шаяртмале!» дигәндәге мәгънә белән.

— Аргы башында балаң торган юлның ни михнәтлесе дә бәхетле.

Капка төбенә җитеп, өйдәгеләр аларның кайтканын ишетеп чыкканчы һәм исәнләшкәнче, Әхтәм эндәшмәде.

Өйгә керделәр. Җылы, коры. Аяк асты тулы уенчык, уенчык арасында кызлары, караватта кара песи, сукыр әбиләре буынтыклы кулы белән щул песине сыйпый...

Фирдәвес, чишенеп тә тормастан, иренен юри ялап:

— Нәрсә алып кайттым мин кызыма, нәрсә алып кайттым! Әх, әх, әх!.. Йом әле күзеңне... Хәзер ач! — дип сөйләнә-сөйләнә кәгазь төргәктән эскимо чыгарып, Ләйсәнгә тоттырды.

Әхтәм күз ачып йомган, әмма шуңа бөтен гомере сыйган арада чишенүеннән туктап, хатыны белән кызына карап торды. Бу яңгырда, яшь хатынның кайнар күкрәгендә ул эскимо ничек кайтты икән?! Нинди хикмәт һәм кодрәт белән? Аналарда балаларын яратырлык җылылык кына түгел, балаларына кирәк булган кадәр салкынлык та бар, күрәсең.

Шулпа пешкән, чәй кайнаган иде. Мунча керделәр. Чыгышларына күпертеп урын җәеп куйганнар. Фирдәвес тын гына йокыга талды. Әхтәмнең аны кочаклыйсы, күкрәгенә башын куеп, сүзсез гафу үтенәсе килде. Ләкин ул аны гына түгел, Ләйсәнле, сукыр әбиле шушы йортны, шушы йортны гына да түгел, бу авылны, салкын яңгыр астында яткан буш кырларны, шәрә урманнарны, тимер юлны, шәһәрләрне, аннан ары диңгезләрне, бөтен күк йөзен, җирне кочып елый алса да, бүгенге көне, бүгенге тормышы өчен үзен гафу итәрдәй, ярлыкардай көчнең булмавын төшенде.

Күзен зур ачкан килеш, ул чаршау арасындагы җылы караңгылыкка карап ятты да ятты, ятты да ятты. Кәкре кадакны бармаклары белән төзләгән кебек, ул бормалы, үрле һәм иярле, чокыр-чакырлы һәм түмгәкле юлны хыялында әллә ничә мәртәбә турылап, тигезләп, шомартып чыкты. ■



Ркаил ЗӘЙДУЛЛИН

# КЕШЕ КҮПМЕ ТОРА?

Борын заманда бер бай кеше Хуҗа Насретдин алдында мактанып алырга уйлый. «Хуҗа, әйт әле, миңа нинди бәһа куясың?»— ди ул, үз-үзенә мөкиббән китеп. Хуҗа моңарга шактый озак текәлеп карап торганнан соң: «Бер өч йөз тәңкәләр куеп буладыр, фаразан», — ди. Бай ачуланып кычкыра: «Соң, хода бәндәсе, минем өстәге киемнәр генә өч йөз тәңкәлек!» Хуҗа гадәтенчә аптырап калмый: «Мин шуларны гына күздә тоткан идем дә инде».

Зур мәгънә ята бу мәзәктә. Игътибар иткәнегез бардыр: авылдан шәһәргә күчеп килгән кешене танып алуы читен түгел. Ләкин иң күзгә ташланган нәрсә— болар шәһәрнекеләргә караганда да затлырак, купшырак киенергә тырыша. Нигә? Моңа Хуҗа Насретдин мәзәге җавап бирәдер дип уйлыйм. Шәһәргә килгән авыл кешесе үз кадерсезлеген затлы кием белән капларга тели.

Үзгәртеп кору дип аталган хәрәкәт башланганда, «кеше факторы» дигән гыйбарә бик актив кулланыла иде. Ул акрын гына телдән төшеп калды. Хәер, гыйбарәдәмени хикмәт. «Барысы да кеше өчен, барысы да кеше хакына!» дигән лозунг аңарчы ук бар иде инде. Аңа карап кына кешенең кадере дә, бәһасе дә артмады. Шәхескә төкереп карауны авылдан килеп шәһәргә урнашкан кавем аеруча нык сизде. «Дөнья бәһасе кеше!» дигән бәя кала өчен ят иде шул. Монда бөтенләй башка төшенчәләр, бөтенләй башка карашлар икән. Шуңа күрә дә үз-үзеңне раслау, «кала яулау» күп вакытта бүтән юнәлеш алды.

Казанга килгән елны, гаҗәпләнеп: «Юллардагы тояк эзе кебек сибелгәннәр икән татарлар»,— дип уйлаган идем. Без гадәттә бу сибелү белән мактанырга да яратабыз. Хәлбуки, халык бергә-бергә җыйналып яшәсә генә көчле һәм бәхетле була. «Аерылганны — аю, бүленгәнне бүре ашар...» Таралуда халыкның гаебе юк, әлбәттә. Мин бу мәсьәләгә алдарак тукталырмын да әле. Монда шуны гына әйтәсем килә: аерым кеше кадерсезлеге бөтен бер халыкларның кадерсезлеге белән турыдан-туры бәйле. Демократик традицияләре белән беркайчан да мактана алмаган Рәсәйдә аерым халык мәнфәгате дә, аерым кеше мәнфәгате дә «бөек держава мәнфәгате» каршында бик кечерәеп күренгән. Ә инде Сталин хакимлек иткән чорда, халыкларны гасырлар буена яшәгән җирләреннән кубарып алып ачыктан-ачык теләсә кая тараткан заманнарда, кеше кадере дигән төшенчә бөтенләй югалган.

Ә хәзер? Мин үзем турында уйлыйм. Җәмгыять өчен мин күпме торам? Ничә сум? Ишеткән бар: алга киткән илләрдә һәр кешенең бәясе исәпләп чыгарылган ди. Иманым камил, кайберәүләр аһ да уһ килер: ничек инде кешегә (!) бәя куярга мөмкин? Ул бәясез! Нишлисең, тегеләр прагматик, чутлаганнар менә... Бездә генә ул кеше бәясез икән, һич югы шалкан бәясе тора...

Үзем турында уйлыйм — димәк, шәһәр тулай торакларында интегүче меңнәрчә авыл яшьләре турында да. Ничәнче буын бу «общак»ларда гомер итә инде? Егерме-утыз ел буе шушы бүлмәләрдә җан асраган кешеләр арасында ниһаять фатир алучылар да бар, болар үзләрен чын шәһәр кешесе итеп сизәләрдер... Сизмәскә соң — үз телен, үз культурасын белми торган балалар үстерделәр, балалары хәзер үз хокукларын төнге тыкрыкларда тимер таяклар тотып дәгъвалый. Шуның өчен ата-ана буларак күпме тырышты ич алар! Тулай торакларда яшәгәндә барлыкка килгән «икенче сортлылык» балаларга да күчмәсен дип, төн йокыларын кызганмадылар. Сабыйлары урысча гына сөйләшсен, гореф-гадәтләрне белмәсен, ни теләсә шуны киенсен, дөньяның артына тибеп яшәсен! Ә төн йокысы бүген дә бик тәтеми, тик бу юлы тулай торакның элеккеге «чыгарылышы»— хәзерге ата-аналар — балаларының «төнге походлар»дан исән-аман кайтуын борчылып көтәләр.

Урбанизация дәвам итә. Тулай торакларда — яңа буын яшьләр. Күбрәге — авылдан. Бихисабы — татарлар. Монда урнашуга ук, үзеңне «икенче сорт» дип хис итү башлана. Бу табигый да, тулай торакларның күбесендә яшәр өчен нормаль шартлар юк, рухи атмосфера киеренке, туган телнең урамга чыгуга ук кирәге бетә. Кеше ирексездән үзен үз җирендә мөһаҗир-эмигрант итеп сизә, аңарда «комплекс неполноценности» башлана. Татар телендә аның төгәл тәрҗемәсе юк, ләкин шул ук «бәя, бәһа» сүзеннән ясалуы ачык...

Әшче тулай торакларында тәрбияче вазифасы бар. Күрәсең, ул биредәге кавемне шушы «комплекстан» арындырыр өчен билгеләнгәндер. Бу эш берәр төрле уку йортын тәмамлап шәһәрдә калган кешеләр өчен бик кулай. Бүлмә бирәләр, вакыт күп— башка җирдә дә эшләргә мөмкин. Тәрбияче буларак болар гадәттә сирәк кенә төрле кичәләр үткәреп алалар. Кайчагында егерме-утыз җан «пролетариат» вәкиле утырган залда бер-ике шагыйрь-шагыйрә, җырчы-мазар концерт сыман нәрсә куеп китә, үземнең дә катнашканым бар. Әмма ап-ачык: еллар буе таш стеналар арасында какланып яткан бу кешеләр инде сүз кабул итүдән узган. Ике меңенче елда фатир алырсың, дип кенә боларны юатып

булмый. Аларның кайберсе Никита Хрущевның 1980 елга коммунизм вәгъдә итүен ишеткән буыннан бит! Димәк, хәлләр нәкъ элеккечә дәвам итәчәк.

Күптән түгел латыш язучысы М. Бирзе тулай торакларда яшәүчеләрне «аерым бер сыйныф» дип атаган иде. Фикер йөртүем катгыйрак булса, кичерерсез, мин үзем дә шушы «аерым сыйныф»тан. Ун ел эчендә Казанның ничәмә тулай торагында яшәп өлгердем, шуңа күрә бу фикерләрне язар өчен миңа фантазиянең дә кирәге юк. Хәер, ул фантазия дигән нәрсә уянсын өчен дә шартлар кирәк ич, ә биредә бер бүлмәдәшем дөбер-шатыр килеп бәрәңге кыздырып йөри, икенчесе телевизорның тавышын соң чиккәчә ачып куйган да «Модерн токинг»ның озын чәчле, нечкә тавышлы җырчыларын тыңлап ята. Коридорда әшәке сүгенү авазлары, пыяла челпәрәмә килә — күршеләр, димәк, җыелып эчкәннәр дә үзара мөнәсәбәтләрен ачыкларга уйлаганнар. Бүген — якшәмбе, «пролетариат» культуралы ял итә.

Авылдан яшьләрнең китүе турында матбугатта күп язылды. Элегрәк безнең журналист халкы сәбәпне күбрәк клуб тирәсеннән эзләде шикелле. Янәсе, яшьләргә ял итәргә мөмкинлекләр юк, колхоз җитәкчеләре культурага җитәрлек игътибар итмиләр. Дөрес, бу сүзләрне бөтенләй үк нигезсез дип булмый, шулай да сәбәп, минемчә, тирәндәрәк. Күпме авылда хәзер зур-зур Культура сарайлары тып-тын гына моңаеп тора... Ял итәргә дә, күңел ачарга да мөмкинлекләр бар, яшьләр генә юк.

Миңа калса, авылдан кешеләр китүнең беренче төп сәбәбе — биредә кеше үзен җирнең хуҗасы итеп сизми. Еллар буена алып барылган политиканың аянычлы нәтиҗәсе бу. Колхозчыга колхоз җиреннән аерылу берничә дә тормый, чөнки ул аныкы түгел, һәркемнеке. Икенче сәбәп тә бар... Торгынлык еллары дип аталган чорда безнең халык хуҗалыгы зур үзгәрешләр кичерде. Татарстан ул үзгәрешләрдән читтә калмады гына түгел, биредә алар үзләрен аеруча нык сиздерде. Гигант заводлар, зур комбинатлар татар авылларыннан эшкә сәләтле егет-кызларны суырып кына алды. Хәер, аларны гына түгел, супериндустрияләштерү аркасында республикага меңәрләгән мигрантлар килде. Нәтиҗәдә шәһәрләрдә торак мәсьәләсе тагын да кискенләште, җирле халыкның әхлакый атмосферасында фреон тагын да арта төште.

Әлбәттә, прогресс үзенекен итте. Ләкин күңелдә бер сорау да туа: нигә кечкенә генә Татарстан республикасында (һәм аның тирәсендәге төбәкләрдә) гигант төзелешләрне шыплап тутырырга кирәк булды соң әле? Хуҗалык итә белмәүдәнме, әллә безнең җитәкчеләребез башка берәр исәпне күздә тотып эш кылганнармы? Күптән түгел КПСС Үзәк Комитеты Политбюросының элеккеге әгъзасы Г. Вороновның «Дружба народов» журналында (1 сан) басылган истәлекләре бу сорауларга күпмедер ачыклык кертә сыман. Менә аның КамАЗга кагылган өлеше: «КамАЗны кайда салу мәсьәләсе дә шул рәвешлерәк хәл ителде. Яңа автомобиль заводының төзелеше РСФСРның Министрлар Советында һәм Госпланында җентекләп тикшерелгән, СССР Министрлар Советында А. Н. Косыгин тарафыннан хупланган иде. Без аны Красноярск өлкәсенең Абакан шәһәрендә төзүне максатка ярашлы дип таптык. Мәсьәлә Политбюро утырышында раслауга куелды. Ләкин утырыш алдыннан гына Л. И. Брежнев кинәт болай дип белдерде: «Заводны Татарстанда, Чаллыда төзиячәкбез». Мин моңа каршы төштем, тик ул: «Бу мәсьәләне бүген карамыйбыз»,— диде. Ул көнне генә түгел, бүтән бер вакытта да автозаводны кайда төзү мәсьәләсе яңадан каралмады. Берничә көннән соң, бу заводның Чаллыда салыначагы хакында карар дөнья күрде».

Бу өзекне укыгач, мин башта елмаеп куйдым. Хәзерге әдәбият шактый гына дәрәҗәдә Брежневка да бурычлы икән ич! «Ак шәһәр»не күккә чөйгән күпме җыр-шигырь, поэмалар, производство романнары белән «баедык» без ул елларда. Һәр төзелеш, һәр кампания бездә үз елъязмачыларын тиз таба шул. Тик алар тудырган нәрсәләрне татар әдәбияты дип атарга гына тел әйләнми.

Елмаю шулай итеп тиз сүнде. Гигантлар салуны менә ничек хәл иткәннәр икән... Ни бу? Билгеле инде, «тугрылыклы ленинчы»ның волюнтаризмы... Анысы шулай. Без яңгыравык сүз табарга да, ярлык тагарга да шактый остарган кешеләр, ләкин хикмәт волюнтаризмда гынамы соң? Дәүләт һәм партия җитәкчесе автозавод төзеләчәк төбәк исемен һавадан алып әйтмәгәндер ич? Димәк, аңа ниндидер даирәләр йогынты ясаган, аларга заводның нәкъ менә Чаллыда төзелүе кирәк булган. Кемнәр алар? Билгеле, аларның исеме, һәрвакыттагыча, безнең өчен күләгәдә калыр.

Ни экономик, ни экологик, ни региональ яктан (хәер, соңгысын исәпкә-санга алучы да юк, автономияле республика ведомстволарның биләмәсенә әверелде) үзен акламаган төзелешләр Татарстанны борынгы Вавилонга охшата бара. Алабуга трактор заводы турында матбугатта күпме бәхәс булды. Ниһаять, аның кирәк түгеллеген «кодрәтле мәркәз» дә таныды булса кирәк. (Хәбәрдарлык чоры булмаса, иманым камил, аны һичнәрсәгә карамый төзеп куячаклар иде!) Ә баштагы төзелешне нишләтергә? Аңа бит инде миллионнар түгелгән. Димәк, завод калачак, тик ул хәзер тракторлар түгел, җиңел машиналар эшләп чыгарасы икән. Ягъни бүре дә тук, сарык та исән мәкаләнә штрихлар... Г. Вороновның алда телгә алынган мәкаләсендә моңа охшаш мисал бар. Һәм ул да безнең республика белән бәйле. Чабаксар ГЭСының экологик яктан зарарлы икәне һәм бик күп уңдырышлы җирләрне су астында калдырачагы билгеле булгач, Н. Хрущев вакытында аны төзүне туктатып торалар. Властька Л. Брежнев килгәч, бу мәсьәлә энергетиклар тарафыннан яңадан күтәрелә. Аларның аргументы бер: төзелешкә инде 10 миллион акча тотылган, димәк, аны болай калдырырга ярамый. Брежнев аларны хуплый. Г. Вороновның образлы теле белән әйтсәк, «шул 10 миллионга алынган төймәгә берничә миллиардны сарыф итеп тегелгән кафтанны гына беркетәсе кала». Һәм беркетәләр дә...

Инде хәзер Татар АЭСы турында бәхәсләр бара. Чернобыль фаҗигасенә кадәр җәмәгатьчелекне һәрдаим атом электростанцияләренең җирәклегенә инандырдылар, аның куркыныч түгел икәнен тәкрарладылар. Чернобыль афәте атом энергетикасына яңа күз белән карарга

мәҗбүр итте. Куркынычсызлык ягына килгәндә, Татарстанның үзәгендә төзелеп яткан АЭС чыннан да зур борчу тудыра. Галимнәр хәзер Кама Аланындагы грунтның көпшәклеге, андагы тектоник хәрәкәтләр, 1500-1700 метр тирәнлектәге кристаллик катламда ярыклар пәйда булуы турында язалар. Алар фикеренчә, АЭС салыр өчен бу төбәк МАГАТЭ таләпләренә җавап бирми. Шулай булгач, кем әмере белән төзелә соң ул? Әмер бирүчеләрне җәмәгатьчелек белми. Без һаман төссез-нисез, адрессыз бюрократик аппаратны сүгәбез.

...Кеше кадере, тулай тораклардагы интегүләр турында сөйли башлады да автор, онытылып гигант төзелешләргә кереп китте, атом энергетикасы хакында дилетантларча фәлсәфә сата башлады, дип уйлый башлагансыздыр... Ләкин боларның һәммәсе турыдан-туры бәйләнештә бит! АЭСка якын шәһәр-авылларда яшәүче миллионлаган кешеләр тыныч йоклый алалармы? Ил тормышында ведомстволарның эгоизмы беренчел планда булганда кеше турында, аның бәһасе, кыйммәте турында уйларга вакыт калмый.

Үзәк матбугатта «Нечерноземье» сүзе еш очрый. Атаклы рус язучылары, галимнәре бушап калган Псков авыллары хакында әрнеп язалар. Аларга ияреп без дә әрнибез. Бу дөрес тә... Әмма үзебез соң, үзебез? Бушап калган моңсу татар авыллары тарихка иңеп бара. Ә без калын әдәби журналыбызда Татар АЭСын (аңа карата милләтебез исемен кырыкмыйча кулланырга мөмкин, АЭС ел фасылы да, каен да түгел) пропагандалыйбыз, җырлар чыгарабыз, мәкаләләр бастырабыз, аның республика өчен зур казаныш булуына кешеләрне дә, үз-үзебезне дә ышандырырга тырышабыз.

Мин, конкрет бер милләт вәкиле буларак, беренче чиратта шул милләт язмышы турында борчылам. Бу табигый дә. Барлык аналарны да хөрмәт итәргә кирәк, ләкин ни өчен әле мин үз анаемне башкалардан ныграк яратмаска тиеш?

Чорлар шул ук — татар халкы гасырлар буена яшәгән нигездән кубарылып элеккечә читкә, таш калаларга омтыла. Нәтиҗә нинди булыр? Минем күп җирләрдә йөргәнем бар, әмма Татарстан авылларында гына башка төбәкләргә эшкә чакырып язылган өндәмәләр эленеп торуын күрдем. Сахалинга, Камчаткага, Көнбатыш Себергә, Таймырга... Эш хакының югары, яшәү шартларының әйбәт булачагы вәгъдә ителә. Моннан йөз, ике-өч-дүрт йөз еллар элгәредәй, татар кешесе бәхет эзләп чит-ят якларга омтыла, күбесе шунда төпләнеп кала. Элек алардан туган җиргә җырлар, бәетләр (мәсәлән, «Шахта көе») кайткан, бүген аңа да өмет итеп булмый. Беркем дә читкә яхшы тормыштан китми. Димәк, халык шундый шартларга куелган?

Югары уку йортларын тәмамлаган яшьләрнең дә шактые башка өлкәләргә эшкә билгеләнә. Эшче куллар белән бергә интеллектуаль куәт тә тарала, башка халыклар арасында йотыла. Шул ук вакытта гигант төзелешләр аркасында (әле кайсысын бөтенсоюз дип тә пропагандаласаң!) республикага башка яклардан бик күп кешеләр килде һәм килә тора. Парадокс... Сүз уңаеннан шунысын да әйтим, якын арада Татарстанда татар халкының азчылык милләт булып калуы да ихтимал, андый рольгә дә әзерләнә торырга кирәк.

Янә тулай торакларны искә төшерик. Әйткәнемчә, Казандагы бу язмыш вокзалларында (әллә тегерманнарендәме?) татар авылларыннан килгән кешеләр күп. Төрле яшьтәгеләр бар монда — унҗиде яшьлекләр дә, чәчләренә чал кергән абый-апалар да... Яшьләрнең күзе киләчәккә өмет белән янса, өлкәннәрнеке моңсу йә ачулы... Шушыларга карап үзеңә ничектер гаепле сизәсең. Кеше гомере кыска, әгәр аның да ун-егерме-утыз елы кысан бүлмәләрдә узса, мин бәхетле, дип тел күтәреп әйтүе кыен. Өч-дүрт елдан соң тулай торак атмосферасы үзенә суырып ала, шәхес җуела, тоныклана башлый. Кеше тискәре йогынтыларга тиз бирелүчән. Әгәр дә бүлмәдә өч кеше аракы эчеп утырып, дүртенчесе эчемлектән баш тартса, бу тегеләргә ошамый — конфликт туа. «Үзен әллә кемгә саный!» Аннары шунысы да бар: яше утыздан узган, фатир чиратында йөз сиксәненче урыннарда торган кеше нишләргә тиеш? Ул «якты киләчәк» өчен эшләп кайткан, арыган, спорт белән шөгыльләнергә иренә. Дискотекаларга йөрү вакыты узган. Тулай торакларда җимерелгән язмышлар бик күп. Шул язмышлар хәрабәсендә эчкечелек, фәхеш тамыр җәя.

Әлбәттә, бу проблема безнең халыкка гына хас түгел. Тулай торакта яшәүчеләр — иң интернациональ сыйныф. Милләт төшенчәсе монда тәмам девальвацияләнгән. Тукта! Без еллар буена шушы «интернационализм»ны күтәрдек, шушы «гомум бердәмлек»не мактадык түгелме соң? Барысы да уртак булсын, минеке-синеке юк, һәммәсе дә — безнеке! Мал да, тел дә, мәхәббәт тә... Шушы «аерым сыйныф» мисалында максатыбызга ирешкәнбез ләбаса... Нәтиҗә генә бер дә сөенерлек килеп чыкмады, шайтан алгыры!

Урман-далада йөргәндә кешеләргә тартыласың. Ә менә шәһәр, урам, завод ыгы-зыгысыннан кайткач?.. Бәлки, бүген минем беркемне дә күрәсем килмидер? Кеше күзеннән яшеренеп елыйсым киләдер, үз эчемә бикләнеп Мәңгелек турында уйланырга телимдер? Ләкин янәшәдә бүлмәдәшең мәш килә, ул да гасаби, нервылары какшаган, психикасы бозык... Эндәшмисең — бергә яшисе. Тулай торактагы бердәмлек — «гаилә» дигән төшенчәнең ниндидер гарип имитациясе ул. «Все мы здесь братья!», янәсе... Хәер, болары лирик моментлар...

Тулай тораклар мәйданы илдә 135 миллион 188 мең квадрат метрны тәшкил итә. Анда якынча 11,2 миллион кеше яши. Ягъни, «бу шәхсән минеке», дип әйтерлек мәйданга карават кына сыйдырып була. Анысы да синеке генә була алмый, теләсә кем кереп йокларга мөмкин...

Биредә яшәүчеләрнең зур күпчелеге — ялгызаклар. Бала тудырыр, бала үстерер чаклар тулай торак бүлмәләрендә үтә. Статистика бу турыда эндәшми — әмма, минемчә, шушы 12 миллионга якын кешенең яртысыннан күбрәге хатын-кызлар. Аларның ирләр белән тигез булуы өчен юкка гына көрәшмәдек ләбаса! Моннан кияүгә чыгып кына котылып була. Ә «алам» диючеләр күп түгел. Егетләрне билгесезлек куркыта. Өйләнгән кешене тулай торактагы пропискадан төшерәләр. Гаилә белән яшәргә рөхсәт юк, малосемейка кайчан була әле. Ә пропискасыз килеш шәһәрдә көн итүне күз алдына китереп карагыз.

Ә көн итәләр. Аена иллешәр-алтмышар сум түләп кемнәрнеңдер буш фатирларында торалар. Яшь гаиләләрнең чарасызлыгыннан намуссыз кешеләр яхшы файдалана. Шунысын да әйтергә кирәк: Казандагы торак йортларны тикшереп чыксаң, кемнәрдер пропискада булып (авылда әби-бабайлар азмыни?), үзе буш яткан фатирлар бик күпкә җыелыр иде.

Йортсыз-җирсезләр проблемасын без Америкага гына хас нәрсә дип уйлый идек. Чит илләрдәге яшәү шартлары турында борчылып күпме кешенең чәче агарды!

Билгеле, тулай тораклар киләчәктә дә булачак. Ләкин аларның яңаларын проектлаганда Кеше турында, аңа кирәкле шартлар тудыру турында ныграк уйланырга иде бит.

Дистә еллар буена кеше кадере төшә барды. Без егерменче-утызынчы еллардагы халык энтузиазмы хакында укып үстек. «Үзең турында уйлама, илең турында уйла!» Шагыйрь генә әйтә алырлык гүзәл хакыйкать. Экстремаль очракларда бу нәкъ шулай: үзең турында уйлама! Шул хакыйкатьне примитивлаштырып гадәти көнкүрешкә күчерергә маташучылар булды. Аңа карап ил турында уйлаучылар артмады. Федор Достоевский сүзләре искә төшә: «Ил язмышы хакында уйлап йокысы качкан кешеләр күпме генә икән бездә...»

Ә ил ниндидер абстракт төшенчә түгел ич. Ул — без! Ил өчен тырышу — аның хәрби куәтен арттыру өчен тырышу түгел, ә безнең һәммәбез дә яхшы яшәсен өчен тырышу ул.

Ил, җәмгыять өчен гомерен кызганмаган Павка Корчагиннар артында, зур комач-лозунглар күләгәсендә мыскыллы елмаеп, яңа байлар, яңа элита үсеп чыкты. Алар һәрдаим Корчагиннарны пропагандаладылар, Павлик Морозов кебек намуслы булырга чакырдылар, үзләре балда-майда йөзәр өчен халык массаларының Корчагинча фидакарьлеге, юләрлеге кирәк иде. Ашарга юк, кием юк, яшәү шартлары юк икән — борчылмагыз! Барысы да вакытлыча. Киләчәк гүзәл булыр! Такташ хәтта яңа буын яшисе «коммунизм кырын» күреп дөньядан китеп барды, мескен. Партия функционерларының халыкны энтузиазмга кыставыннан яшерен һәм ямьсез мәгънә саркылып чыкты: «Ач-ялангач бул, аның каравы син социализмда яшисең!» Руханиларның вәгазенә аваздаш мәгънә түгелме соң бу?.. «Түз, түз, дөнья рәхәтлекләренә кызыкма, үлгәч оҗмахка эләгерсең».

Мин Корчагиннар хыялланган якты киләчәк баласы. Тулай торакта шушы мәкаләне язып утырам. Янәшәдә минем шигырьләр җыентыгы ауный. Бер шигырьдә мондый юллар: «Ә киләчәк матур булырга тиеш!» Нишлисең, кешене өмет яшәтә. Ләкин барысын да түгел, хәзер бик күпләрне оҗмахтан һәм офык артындагы, шагыйрьләр генә күрергә сәләтле «кырлар»дан бигрәк, бүгенге көн кызыксындыра. Миражга алданып күпме яшәргә мөмкин? Шөкер, заманалар аз гына булса да үзгәрде, бүген радикаль үзгәрешләр чоры, диләр. Безне Корчагин булырга чакыручы бәгъзе адәмнәр ничек кенә киртә куймасын, вакыт безнең яклы! Кешеләре кадерсез икән, җәмгыять алга бара алмый.

Ишек шакыдылар. «Кер!» Кыюсыз гына атлап бер яшүсмер килеп керде.

— Комендант җибәрде,— ди егет.— Монда урын бармы?

— Кысылырбыз инде,— дидем мин, теләмичә генә.— Исемең ничек соң, кайсы яктан?

Егет елмайды. Сорау бирәләр икән, димәк, кабул итәчәкләр!

— Арчадан мин, Айдар!— дип шәрран ярды ул.

Без дүртенче караватка урын әзерли башладык. Тулай торакта яшәүче «аерым сыйныфка» тагын бер яңа кеше өстәлде.

Р. Ким һәм О. Косов фотолары.







# ГҮЗӘЛ ГАМЬ БАР БЕЗНЕҢ ЙӨРӘКТӘ

Туфанның никадәр олы шагыйрь икәнен безнең аңлыйсы бар әле. Моның өчен, әлбәттә, аның архивында саклана торган һәм хәзерге укучыга таныш булмаган том-том шигырьләренең, әдәби тәнкыйть, эссеистика, публицистика, эпистоляр әсәрләренең дөньяга чыгуы кирәк. Болар — күбесе моңарчы бастыру мөмкин булмаган, тыелып яткан әсәрләр.

Сталинизм һәм аның тарихтагы канлы, шомлы эзе хакында ничаклы сөйләсәң дә — сүзең, нәфрәтең, ярсулы хисләрең түкәнмәс кебек. Шуңа да, әгәр Туфан шигырьләрендә һич уйламаганда шул кара елларның шәүләсе калкып-калкып чыга икән, гаҗәпләнмәскә кирәктер.

Шагыйрьнең, ирекккә чыгып, Казанга кайтып төшүенә үк, туган халкы тормышындагы, милли өлкәдәге яманлык-җитешсезлекләр җанын әрнетеп күзенә бәрелә. Озак та үтми, бу хәл аның иҗатында да чагыла,— ул чор татар поэзиясендә милли мәсьәлә беренче булып аның әсәрләрендә урын алды бит. Ләкин тиздән Туфан, милләт язмышы белән «кирәгеннән артык» кызыксынганы өчен, шелтәле кисәтү ишетә. «Милләтче» ярлыгыннан уттай куркырга өйрәткән еллар гүя кире кайттымыни — шагыйрь башта чыннан да шөбһәгә кала. Әмма «көнем өчен түгел, денем өчен» дип яшәгән Туфан үз иманыннан — яшәвенең, иҗат итүләренең төп мәгънәсе булган туган халкы мәнфәгатьләрен кайгыртудан йөз чөерсенме? Юк инде! Куркуын җиңә шагыйрь, шулай аның иҗатында тарихи барышның яңа сикәлтәләренә юлыккан туган халкыбыз язмышы үзенә лаек гәүдәләнеш таба. Искиткеч ихлас, туры, кайнар сүзле, әрнүле шигырьләр туа. Ләкин игътибар: Туфан чама чикләрен төгәл саклый. Аның милли хисләре үз кабыгы эчендә генә кайнашу түгел — социаль гаделлек, милләтләр арасындагы реаль тигезлек, паритет хәстәре булып яңгырый алар.

* * *

*Гасыр үтәр, бәлки чорлар үтәр,*
*Син* дә бергә үтә барырсың.*
*Уяныр да, бәлки, нәсел хисе,*
*Сискәнеп бер уйга калырсың.*
*Барлык милләт күптән күчкән булыр*
*Җирнең олы, көчле теленә.*
*Кайберсенең әле исеме калган,*
*Кайберсеннән — берәр көй генә.*
*Меңләп телдә киңәшсә дә алар,*
*Яңа чорга кергән чагында,*
*Тик бер телле телгә әверелгәннәр*
*Сыйфат санга күчкән чагында.*
*Өч мең елдан соң да*
*Телен тапкан,*
*Үз теленә кайткан илләр бар.*
*Тарихыңның башларына бак та,*
*Гыйбрәтләр ал син дә, легендар:*
*Тибәрсә дә, этәрсә дә читкә,*
*Тарих, бабаларың искә ал.*
*Китмә, күчмә, бер карыш та чикмә,*
*Үз Тукаең барган юлда кал.*
*Ни күрсәң дә,*
*Берәм-берәм түгел,*
*Бергә күтәр, бергә чыда син.*
*Еласаң да әгәр берәр чорда,*
*Алты миллион, бергә ела син!*
*Иләс нәфес киңәшләрен түгел,*
*Җаның, бәгърең әмерен искә ал:*
*Китмә, купма, бер карыш та күчмә,*
*Тукай баскан җирдә — Илдә кал!*
*Безнең җанда урын юк та инде*
*Һичбер нинди күккә, ходайга,*
*Язмыш дигән нәрсә ил башына*
*Югарыдан төшә шулай да.*
*Дәвер — бүтән.*
*Һәм аның да инде*
*Бүтәнчәрәк Столыпины:*
*«Үзең теләп кит син телеңнән»,— дип,*
*«Көчләмичә» кыскалый инде,*
*Үз теленнән күчерешкән кулны*
*Тәбрик итеп кыскалый инде.*
*Метислашып бетсәң дә син әгәр,*
*Калсаң да тик гибрид кына булып,*
*Чәчкәсе бул — асыл тамырның:*
*Каралганы — Карамзины түгел,*
*Каракозовы бул каныңның!*

* Шигырь шагыйрьнең оныгына багышланган.— Ред.

* * *

*Син сорама, мине җәлләсәң,*
*Җәлладларның ниләр кылганын:*
*Мин җавапның әйтермен бары*
*Трибуналга илтә торганын.*

*Сорама син: «Кем ул Иуда?*
*Анысы тагын нинди Шаһгали?»*
*Сорама син, мине җәлләсәң,*
*Юк, ярамый, җаным, ярамый!*

*Хәтерләтмә, мине җәлләсәң,*
*Сорама син алар заманын*
*Һәм «Особо секретно» дигән*
*Кәгазьдәге үлем карарын...*

*Председатель — урыс, Урусов,*
*Ярдәмчесе — татар, Галләми.*
*Урусовы атмас урынсыз,*
*Ә Галләмов — ата, җәлләми...*

*Юк, сөйләтмә, мине җәлләсәң,*
*Җәлладларның ниләр кылганын:*
*Мин җавапның әйтәлам бары*
*Трибуналга илтә торганын.*

*Минем анда барасым килми:*
*Шәрә гүрдә каласым килми,*
*Моабиттан Моабит базда —*
*Подвалларда катасым килми.*

* * *

*Болгарда әле бүген дә*
*Кул эзен калдыра кем?*
*Борынгы манараларның*
*Баскычын яндыра кем?*

*Кем соң син? Кем соң, асылда? —*
*Гамәлең җавап моңа:*
*Таланган һәр таш әле дә:*
*— Син ул, син! — дигән шикелле,*
*Күзеңә карап тора...*

* * *

*Бу елларда мин дә шулай инде:*
*Бер йокыда җиде уянам!*
*Урман өсләрендә җил тузына.*
*Мин — уйланам... Һаман уйланам...*

*Кул озайта кайчак өермәләр —*
*Сугылып карый өлкән имәнгә,*
*Кубарып ук ташлардай итенә...*
*Ташлар иде — тамыр тирәндә!*

*Без — давылда: очрашкалый башлар*
*Нәкъ шундый ук ямьсез фактка.*
*Тик... Соңлаган — шом җил өлгермәгән*
*Тамыр шактый өстә вакытта.*

*Һичбернинди кара өермә дә,*
*Аласы да безне егалмый —*
*Тамыр тирән безнең! Җирлек бакый!*
*Хаклык — бездә: хаклык югалмый.*

*Без түбәннән — җирдән күтәрелдек.*
*Азмы юлда азап чикмәдек?!*
*Кайсы фасикъ инде вата алсын:*
*Без — алмаз күк каты чикләвек!*

*Тукмады соң дөнья! — Үртәнмибез:*
*Без табышта калдык, табышта!*
*Рәхмәт аңа, безне изә торгач,*
*Чыныктырып үткән язмышка!*

*Без — пыяла түгел, чатнамадык!*
*Аткан ташлар коелып төштеләр.*
*Безгә тигән саен — теләктәшләр,*
*Яклаучылар санда үстеләр.*

*Күкрәк түгел,*
*Йөзгә, күзгә басып,*
*Кара максатына*
*Ирешмәкче булган битсезләр,*
*Безне белгән ничә меңнәр өчен,*
*Без — мәгънәви һәйкәл!*
*Сез — кемнәр?..*

*Ялкынланып,*
*Рухи Алыплардан*
*Таш билгеләр калган төбәктә*
*Нурланабыз:*
*Алар васыять иткән*
*Гүзәл гамь бар безнең йөрәктә!..*

* * *

*Монголын, һунын даланың*
*Әвәләп бергә барын,*
*Тоткан да заман «ямаган»*
*Татарга шулар «данын».*

*«Тарих»ның шушы исемгә*
*Сылаган ялалары,*
*Төзәлмәс яра шикелле,*
*Бүген дә яна әле.*

*Таптаган каткан киездә*
*Гаребне Батый тезе:*
*Ничәмә миллион метиста*
*Әле дә яши төсе...*

*Җиде йөз еллык фактның*
*Гайбәтен сата-сата,*
*Кызлары тагын татарның*
*Килгәнен көтеп ята.*

* * *

*Без үзебез болай гади кешеләр,*
*Элгәреге коллар, билгеле.*
*Без вәзир дә түгел Гете кебек,*
*Хан да түгел Бабур шикелле.*

*Без үзебез болай гади кешеләр —*
*Поп та түгел, черт та түгел без...*
*Бу дөньяның ләкин күзен ачкан*
*Коперник күк — ходта түгел без...*

*1949*

* * *

*Игән башны*
*Кылыч кисми —*
*Кисәр иде: колы кими!*
*Чакыр,*
*Өндә*
*Шәһәрләрне!*
*Турай, әйдә,*
*Күтәр башны!*
*Карга булып яшәгәнче,*
*Лачын булып*
*Үлгән яхшы!*

# Хәсән ТУФАН



Шигырьләрне, шагыйрьнең архивыннан алып,
**М. ГАЙНЕТДИНОВ** әзерләде.

**«Безнең милләт үлгәнме, әллә йоклаган гынамы?..» Бөек шагыйребезнең гасыр башында ук әйтелгән бу соравы күңелләргә шом салып яңадан калкып чыккан иде. Халкыбыз шуңа үзе җавап бирер чак җитте. Үзгәртеп кору дәверендә яшибез ләбаса! Ул уяна, уйлана, язмышын үз кулына алырга омтыла... Татар язучыларының 17—19 майда узган съезды менә шул процессның чагылышы булды. Анда яңгыраган фикерләр, чыгышлар белән укучыларыбызны да таныштырырга телибез. Съезд материалларын «Идел»нең киләсе саннарында да уку мөмкин булачак.**

## Әмирхан ЕНИКИ:

— Безнең съезд бик җаваплы һәм, әйтергә кирәк, бик киеренке бер вакытта җыелды. Менә дүрт ел инде илебездә үзгәртеп кору дәвам итә. Бу вакыт эчендә халык аңында зур үзгәрешләр туды, халыкның күп нәрсәгә күзе ачылды һәм, иң мөһиме, канына сеңгән иске карашларны җиңә-җиңә, ул инде дөньяга яңача карый, яңача фикер йөртә башлады... Без, язучылар да, нәкъ шушы процессны кичерәбез. Иске карашлардан әкренләп арынабыз, яңача уйларга, заманны яңача аңларга тырышабыз. Мәгәр язучы исемен йөрткән кешедә бу процесс тизрәк тә һәм тирәнрәк тә булырга тиеш, минемчә. Чөнки без — үзебезнең иҗатыбыз белән турыдан-туры халыкның аңына һәм рухына тәэсир итүчеләр. Моның шулай икәнен соңгы өч-дүрт ел бик ачык күрсәтте, бигрәк тә рус әдәбияты бу җәһәттән искиткеч үрнәкләр бирде. Ләкин татар әдәбиятының бу өлкәдә мактанырлык эше һич тә җитәрлек түгел әле.

Хәлбуки, үзгәртеп кору безнең алдыбызга бик күп төрле җитди проблемалар китереп куйды. Алар илебез язмышына кагыла, җәмгыятебезнең киләчәген билгели. Шуның өстенә безнең эчке хәлебез бөтен кешелек дөньясы мәнфәгатьләре белән дә тыгыз бәйләнгән... Димәк, болар барысы да хәзерге татар әдәбиятында да үзенең чагылышын табарга тиеш булачак.

Әмма һәрбер милли әдәбиятның үзенә генә хас проблемалары да була — булмыйча мөмкин түгел. Татар әдәбиятына карата бу икеләтә дөрес. Оешмабыз Татарстан исемен йөртсә дә, без бит барлык татар халкының язучылары... Һәм әдәбиятка да без төрле яклардан килдек. Безнең укучыларыбыз да Балтик буйларыннан алып, Тын океан ярларына чаклы җирләрдә яшиләр. Мәгәр кайда гына, кемнәр арасында гына яшәмәсеннәр, алар бөтен бер милләт! Дене дә, теле дә, мәдәнияте дә бер. Моның шулай икәнен җиде миллионга якын халкыбызның бөтен үткән тарихи юлы күрсәтеп тора.

Кызганычка каршы, соңгы кырык-илле ел дәвамында милли мөнәсәбәтләрне билгеләгән Ленин принциплары бик нык бозылды. Нәтиҗәдә милли тигезлек, милли гаделлек, милли хокуклар онытылып бетә язды. Күп өлкәләрдә мәктәпләрнең ябылып бетүе, газета-журналларның чыгудан туктавы, китапларыбызның аз таралуы, читтәге укучыларга барып җитмәве шуның бик ачык мисалы... Хәзерге вакытта татар халкы туган телен әкренләп югалту куркынычы алдында тора. Бу арттырып әйтү түгел, иптәшләр! Матбугаттагы чыккан мәгълүматларга караганда, Татарстанда татар балаларының 12 проценты гына, Россия күләмендә исә бары 7 проценты гына ана телендә укытыла. Ә телне югалту ул милләт булудан туктау дигән сүз. Бу инде, иптәшләр, язмыш мәсьәләсе!

Әйе, заман язучылар алдына зур проблемалар китереп куйды. Без сулый торган һавабызны, эчә торган суыбызны, ашый торган ризыгыбызны сакларга тиешбез. Әмма шулар белән бергә без үзебезне, башка халыклар шикелле үк, милләт буларак та сакларга тиеш булачакбыз. Бу кирәк, бу да заман таләбе, чөнки шунсыз халыклар арасында тигезлек тә, чын дуслык та була алмаячак.

Әнә шул изге максаттан чыгып, без үзебезнең иҗатыбыз белән халкыбызның аңын уятырга, рухын яңартырга, иманын терелтергә тиешбез. Халкыбыз шуңа мохтаҗ, аның милли тигезлеккә һәм милли гаделлеккә хакы бар. Моны ул шушы 70 ел эчендә үзенең фидакяр хезмәте һәм Ватан өчен түккән каны белән исбат итте.

## Ренат ХАРИС:

— Соңгы утыз-кырык ел дәвамында татар әдәбияты катастрофага тиңләшерлек бер югалту кичерде. Бу — илебез шәһәрләрендә, шул исәптән Татарстан шәһәрләрендә дә, туып үскән татар кешеләрен ана телебездә укучы буларак югалту. Бу процесс алда да дәвам итәчәк әле. Илебездә татарлар күмәкләшеп яшәгән илле дүрт төбәкнең иллесендә татар мәктәпләре дә, татар балалар бакчалары да тиз арада мәсьәләне хәл итәрлек күләмдә артмаячак. Безгә «Колобок», «Веселые картинки» тибындагы журналларны күпмедер дәрәҗәдә берләштергән, ана телебездә чыга торган журнал кирәк.

## Михаил СКОРОХОДОВ:

— ЮНЕСКО мәгълүматлары буенча, АКШта 60 мең журнал, Франциядә 22 мең журнал чыга, ә Советлар Союзында бу нибары 1,5 мең. Безнең илдә журналлар саны Польшадагыдан ике тапкыр, Финляндиядәгедән өч тапкыр кимрәк.

Сүз дә юк, бүгенге тынычсызлыкларның тамырлары үткәннәргә барып тоташа. Ике бөтендөнья сугышы, Сталин чорында массовый репрессияләр нәтиҗәсендә без һичнәрсә белән алмаштыра алмаслык югалтулар кичердек. Безнең генетик һәм интеллектуаль фондыбыз шулкадәр фәкыйрьләнде ки, аны элекке хәленә кайтару өчен бөтен бер гасыр кирәктер, мөгаен.

Фәкыйрьләнү дәвам итә. «Укымаучылар» саны арта бара. Балалар үлеме буенча без дөньяда илленче урында торабыз, аналар үлеме буенча Данияне 27 тапкыр узып китәбез, абортлар саны буенча дөньяда беренчелекне тотабыз.

Аңлы рәвештә үтерүләрдән без бер ел эчендә Әфганстанда тугыз ел дәвам иткән сугыш елларында югалткан кадәр кешене югалтабыз.

Сталин репрессияләре елларында интеллектуаль фондыбыз аеруча зур зыян күрде. Сталин һәм аның иярченнәре художество һәм техник интеллигенциянең берничә катлавын, партия һәм хәрби җитәкче кадрларның шулай ук берничә катлавын атып бетерделәр. Рой Медведевның соңгы вакыттагы уртача исәпләүләренә караганда, Сталин деспотизмы елларында кырык миллионлап кеше репрессияләнгән. Сталин һәм аның иярченнәре койган кан Гитлер Германиясе һәм аның союзниклары бергәләп койган канга караганда да күбрәк.

## Солтан ШӘМСИ:

— Хәзерге көндә бездә бөтен политик һәм экономик тормыш бары тик рус телендә генә алып барыла. Эш кәгазьләре, суд эшләре, уку-укыту да шулай ук русча алып барыла. Шуңа тагын үз телебездә яшәүче фәннең булмавын да өстик. Болар ни турында сөйли? Болар телебезнең бары тик әдәбият өлкәсендә генә яшәвен сөйли. Татар теле күптән инде әле әйтелгән сфералар хисабына үсми, аның сүзлек фонды артмый. Без, ана телендә язучылар, күптән инде тормышның төрле өлкәләрендә барлыкка килгән терминнарның татар телендә булмавын тоеп яшибез, шуның кыенлыкларын кичерәбез. Безнең телебез бу сфералардан читтә кала бирә. Татар теле тормышның күп кенә тармакларына катнашудан мәхрүм ителгән. Өстәвенә, безнең милли мәктәбебез дә тирән кризис кичерә, Татарстандагы укучыларның 12 проценты гына татарча белем алуы шул хакта сөйли.

Мондый шартларда без нишли алабыз? Бу хәтәр процессны ничек туктатырга? Аның белән ничек көрәшергә?

Әлбәттә, Татарстандагы хәлне үзгәртү өчен барыннан да бигрәк республиканың статусын үзгәртү, мөстәкыйль рәвештә хуҗалык итү һәм татар телен дәүләт теле дип игълан итү кирәк. Безнең милләт шушы өч китка таянып кына үз хәлен җиңеләйтә алачак. Бу — киләчәгебезнең нигез ташларын тәшкил итүче таләпләр. Әйдәгез, беркатлы булмыйк! Әгәр дә без шушыларга ирешә алмасак, барысы да ярым-йорты гына хәл ителәчәк.

## Нур ӘХМӘДИЕВ:

— Сталин чоры гипнозында тәрбияләнеп миллионнарча кешеләр рухи гарипләнгән, суга чумган бакадан да курка торган куян хәленә җиткерелгән иде. Торгынлык еллары әфьюненә изиләшкән «наркоман» җәннәрыбыз дөньяны бары тик ал һәм кызыл төсләрдә генә күрергә, элеккеге генеральный секретарьның йөнтәс кашын күтәрә төшеп әйткән һәр сүзенә, тирән канәгатьләнү белдереп, ләббәйкә кычкырырга тәмам күнеккән иде. Инде менә демократик үзгәрешләр заманы килде. Арын коллыгыңнан, шикләреңне кой — яшә, көрәш, иҗат ит!

Ләкин чир тиз килсә дә, китәргә ашыкмый. Аңыбызда урнашкан стереотиплар шулкадәр көчле ки, уй-фикерләребез, кылган эшләребез һәм иҗатыбыз күп очракта искечә кала бирә.

Татарстанның нефть районнарында яшәүче әдипләр вәкиле буларак, мин, фәлән кадәр китап яздык, шуларның фәлән кадәресе нефть турында, дип элеккечә сөйли алыр идем, әлбәттә. Болай әйтүем юкка түгел. Әлмәт, Лениногорск, Азнакай шәһәрләрендә яшәүчеләрдән соңгы вакытларга тиклем шул темага язуны таләп итеп килделәр. Күкертле, газлы нефть исе килү-килмәвенә карап, сәнгать әсәренең язмышы хәл ителде, авторларның социаль активлыгы, иҗтимагый позицияләре бәяләнде.

Ә бит уйлап карасаң, горурлыгыбыз саналган ул нефть — республикабызның, милләтебезнең фаҗигасе!

Бердән, дистәләрчә еллар буена нефть чыгару ерткычларча алып барылды, янып торган газ факелларын мактап җырлар чыгардык, түгелеп, гектарларга җәелгән «кара алтын»га карап куандык. Без, ул чакта, наданлыгыбыз аркасында, экологиянең бозылуы хакында уйлап та карамаганбыз. Хәзер табигать бездән җирләрен тетрәтеп үч ала. Чыпчык батып үләрдәй сусыз калып барабыз. Чишмәләрдән тозлы су ага, кайбер авыллар суны ташып эчә.

Икенчедән, көньяк-көнчыгыш районнарның уч төбе кадәр территориясен биниһая зур промышленность объектлары белән шырпы кабыдай дыңгычлап тутыру демографиянең бозылуына, милли тел һәм культураның кысылу-тараюына китерде. Моны раслау өчен бүгенге көндә Әлмәт, Лениногорск, Бөгелмә, Азнакай кебек шәһәрләрдә бер генә татар мәктәбе дә калмауны әйтү дә җитә. Без моны интернационализм, милләтләрнең үзара якынаюы дип бәяләдек, ә Көнбатыштагы андый хәлләрне, ихтимал, дискриминация дип, яисә тагы да хәтәррәк итеп, геноцид дип атар идек.

Шушы уч төбе кадәр җирдә зур-зур объектлар төзү хәзер дә дәвам итә. Кама Аланы янындагы атом электр станциясе үзе генә дә ни тора! Күптән түгел Менделеевск районында җир тетрәде. Алты балга житте аның көче. Галимнәр әйтүенә караганда, ул бер генә градуска авышса, нәкъ атом электростанциясенә туры киләсе икән. Нәтиҗәнең нинди буласын белер өчен, юри генә, станциянең тулы куәтенә эшләгән чагы дип күз алдына китерик. Чернобыль фаҗигасеннән ничәмә тапкыр көчлерәк һәлакәт, белмим, кемне генә аяр иде икән... Табигатьне, халыкны юкка чыгару өчен, тагын бер-ике металлургия комбинаты белән химия заводы да салып җибәрсәк (хәер, Менделеевскида шундый заводны салып яталар бугай инде), безне бетерү өчен кемгә дә булса сугыш ачып торуның һич кирәге калмас. Киләчәк буын археологларына табышлар җитәрлек булыр иде...

Партия-совет органнарының югары җитәкчеләре әнә шул рәвешчә Мәскәүгә ярадылар, халык мәнфәгатен кайгыртудан алда калынрак, дәрәҗәлерәк портфельгә өметләнеп яшәделәр. Парадокс: без яз көне ут төртеп яндырасы эскерттән ике-өч сәнәк салам алып кайткан кешене судка бирәбез, көтүендәге сыер биш минут уҗым таптаган көтүчедән штраф түләтәбез. Ришвәт алган рәшидовчылар да, ниһаять, хөкем алдына басты, әнә. Ә мәсьәләне тирән аңлап бетермичә республиканың экологиясенә, җирле халыкның теленә, мәдәниятенә китергән зыяны өчен бер генә кешенең дә җавапка тартылганы юк әле. «Кеше кешегә бүре, дошман» булган һәм без «кыргый законнар хөкем сөрә» дип йөрткән буржуаз җәмгыятьтә исә мондый очраклар аз түгел. Бәлки, безгә дә нәкъ әнә шундый «кыргыйлык» җитми торгандыр?..

Үзебез көтеп, теләп, көрәшеп алган демократия һәм хәбәрдарлыкны ничек файдаланабыз соң? Игътибар иткәнегез бардыр: язгы ташу чорында буа ерылгач, елга үзеннән көчле агым ыргыла, ул үз юлында очраган киртәләрне вата-җимерә чистартып бара, ә кырыйлардагы, тугай урыннардагы чүп-чар урынынан бик акрын кузгала, яки бер урында бөтерелүен дәвам итә. Безнең газета-журналлар, әнә шул тугайларга эләгеп, гомуми агымга баштан ук кушылып китә алмадылар, кыюрак язылган мәкаләләрдән, бигрәк тә милләт язмышын кайгыртып язылган булса, бисмилладан курыккан шайтан шикелле курыктылар. Алны-артны уйлап эшләү кирәк, әлбәттә, ләкин аерым кешеләрнең портфель өчен куркуы халык, республика язмышын хәл итүгә аяк чала икән — бу курку халыкка карата җинаять булып әверелә. Республика газета-журналлары заманыбыз тудырган хәбәрдарлык мөмкинлекләреннән ким дигәндә ел

ярым-ике ел тиешенчә файдаланмадылар. Ә матбугат органнары — язучыларның трибунасы бит. Безнең әдәби газетабыз юк, партиянең матбугат органнары язмышларыбызга шикләнеп, сагаеп карыйлар, татар язучылары кая барсын?

Хаклык өчен әйтеп үтәргә кирәк: кыюлар агымына башта яшьләргә хас житезлек белән «Татарстан яшьләре» газетасы килеп кушылды, сыкрый-ыңгырашып булса да, «Социалистик Татарстан» урыныннан кузгалды. Өлкән газетаның соңгы вакытта чыгара башлаган «Әллүки» кушымтасы безнең өчен, гомумән, көтелмәгән бүләк булды. Инде килеп, «Әллүки»нең киләчәктә әдәби газетага әверелүен теләргә кала...

## Ризван ХӘМИД:

— Татар теле бетәрме, калырмы?..

Һәркем кинәт Гамлет рухы югарылыгына күтәрелде: язучылар гына түгел, академиклар да, гап-гади көтүчеләр дә бәхәскә кушылып баш вата, үз фикерен әйтә. Ә бит күптән түгел генә ярга ыргытылган балык хәлендә идек — телебезнең тәмам тыны кысылган иде. Мөхтәрәм шагыйребез Сибгат ага, «Бетәбез, ахры!» дигән ачы уй белән өзгәләнә-өзгәләнә, дөньядан китте. Үзгәрә башлаган халәтебезнең иң бөек нәтиҗәләренең берсе — сулышыбыз киңәюедер. Юк, бетмибез икән, алла боерса! Тарих безгә соңгы шанс бирә. Һәм без, йомылган авызларыбызны ачарга рөхсәт алуга: «Каравыл! Телебез бетә!» — дип чаң сугарга тотындык. Былтыр кысканга быел кычкырабыз кебек тоела бу миңа. Дөрес, заманында үз сүзен курыкмыйча әйтә алган кешеләребез дә булган. Әле илленче елларда ук, Мирсәй Әмирнең Мәскәү җәмәгатьчелеге алдында, йөрәге белән сыкранып: безнең халыкка агулы укол бирәләр һәм шуңа бездән рәхмәт әйттерергә тырышалар, дип ачынуын гына искә төшерү дә җитәдер! Әмма күпчелек авызына су кабып яшәде. «Халыкларның кушылуы», «безнең илдә бер генә тел калырга тиеш» дигән надан «теория»ләр хөкем сөрде. Ике чишмәне бергә кушсаң, берсе корый. Моны борынгы бабаларыбыз әйткән. Шуңа колак салмадык. Руслар арасында дусларым күп минем. Бер генә дустымның да башка милләтләрнең руслашуына шатланганын күрмәдем. Нигә кирәктер инде, дип гаҗәпләнәләр генә. Әмма аз санлы халыклар руслаша торды — ә ул дусларымның эче бик пошмый да иде. Файдасы булмаса да, зыяны да юк, дип битараф карыйлар иде, ахрысы. Бактың исә, күп елгалар кушылудан киң Идел дә болгана икән! Инде килеп, көчле рус теле дә сафлыгын югалтып бара. Хәзерге көндә бу үзе зур проблемага әйләнде.

Милли проблемалар турында сөйләү бик кыен. Кай ягына гына кагылма — кемнең дә булса җанына тия. Кемнең дә булса авырткан җиренә бәрелми калмыйсың. Әмма, бар нәрсә дә ал да гөл дип, кул кушырып утырып та булмый. Тик чуалган төенне чишәргә дөньяны ак белән карага гына бүлергә күнеккәннәр алынмасын иде — бер проблема урынына биш тууы мөмкин. Ә андый «эшмәкәрләр» күп хәзер. Чөнки кечкенәдән шундый итеп тәрбияләделәр. Ата-бабаларыбызның мең еллар буе җыйган тормыш тәҗрибәсеннән аерып тәрбияләделәр. Шушыны әйткәч, бер балалар уены исемә төште. Болай башлана ул уен:

— Эһе, әйе димәскә, ак-карага тимәскә. Атаң йөз сум акча бирсә, ниләр алыр идең?

Икенче бала, гадәттә, болайрак җавап бирә торган иде:

— Билсәпит!

— Билсәпит?! — дип күзен шарландыра беренчесе. Шунда уендашың, беркатлырак булса, «эһе»! яисә «әйе!» дигәнен сизми дә кала. Уенның мәгънәсе нинди тирән икәнлеген сизәсездер: башыңны ват, өйрән — фани дөнья «эһе-әйе» белән «ак-кара»дан гына тормый. Кызганыч, хәзер мондый уеннарны уйнамыйлар. Рухи дөньябызның ярлылануы бала-чага уенына да кагылган, димәк. Чын мәгънәсендә рухи кризис билгесе бу. Ә кризис бер көн эчендә генә тумый. Бик күп еллар буе, хәтта гасырлар буе җыелып килгән «чир»ләрнең нәтиҗәсе ул.

Кулыма 1985 елда Мәскәүдә чыккан «Демографический энциклопедический словарь»ны алам. «До революции большинство населения Татарии было неграмотным» дип, акка кара белән язылган анда (470 б.). Ничек?! Ә Владимир Ильич Ленинның сүзләре? Татар халкын якыннан белүче буларак, ул үзенең хезмәтләрендә, татар халкының абсолют күпчелеге грамоталы, дип язган ич! Бу нинди метаморфоза? Нәрсә, Ленинннан соң фән яңа мәгълүматлар тупладымы? Ленин ялгышканмыни? Юк, әлбәттә! «Халыкларның кушылуы» теориясен алга сөрүчеләр өчен кирәк бу. Үткәне, тарихы бары тик караңгылыктан, наданлыктан һәм мескенлектән генә торган халык үзенең күзен ачучыга рәхмәт укый, аның кулын үбә һәм... аңардан киләчәк юлын күрсәтүне үтенә. Мондый халыкка үз үткәне кадерле түгел. Чөнки каһәрле тарих икән ул! Дөрес, үзенең киләчәк язмышын башка халык кулына тапшырган халык беркайчан да көчле һәм бөек була алмый, дип әйткәннәр декабристлар. Ә кем хәтерли соң моны?! Аннан соң, кайчан әйткәннәр бит алар, патша вакытында! Ә без совет чорында яшибез. Патша вакыты законнары безгә закон түгел! Чынлап та: бөек рус халкы нәрсә тели? Коммунизм төзүне. Ә татар халкы? Без дә шул ук максат белән янабыз. Ә «теория», коммунизмда бер генә тел калачак, дип өйрәтте. Димәк, руслашу — прогрессив хәл! Күп санлы милләтнең аз санлы милләт теленә күчүенә караганда, аз санлының күп санлы милләт теленә күчүе табигый ич. Үткән тарихың — караңгы баз. Әйдәгез якты киләчәккә! Нәрсә эшләргә тиешлегегезне аңладыгызмы, ата-аналар? Ничек аңламаска. Ата-аналар бик яхшы аңладылар. Һәм... газиз балаларын рус мәктәпләренә бирә башладылар. Могҗиза түгелмени бу? Каһәр суккан рус патшасы биш йөз ел буена ирешә алмаган морадка җитмеш ел эчендә ирешелде!

Тарихыбызга күз салыйк.

1552 елны тарихчылар — үзебезнекеләр дә, рус тарихчылары да — бер генә төрле аңлаталар: татар һөҗүмнәреннән тәмам теңкәсе корыган Мәскәү патшасы, ниһаять, «шөпшә оясын таркатырга» мәҗбүр була. Булгандыр. Һөҗүм иткән чаклары да җитәрлек булгандыр Казан ханлыгының. Әгәр дә алар, оныкларының дүрт йөз елдан соң бер совет илендә туганнарча яшәячәкләрен күз алдына китерә алган булсалар, саграк кыланган булырлар иде, бәлки! Ләкин кем кемнең теңкәсенә тигәндер — анысын ачыкларга кирәк. Тарих фактка таянырга тиеш, ә тарихи фактлар шуны күрсәтә: Мәскәүнең утызлап һөҗүменә каршы Казан ханлыгы алты-җиде җавап белән генә чикләнгән. Ярый, үткән гөнаһларны санашмыйк, бүтән нәрсә турында сөйләшмәкче идек ич. Тарихчыларның тагын бер җитди дәлилләре бар: Мәскәү патшалыгына кушылу татар халкының культурасын бер баскычка югары күтәргән, диләр. Әгәр дә бу чынлап та шулай икән — рәхмәт, әлбәттә. Әйдәгез, җентекләбрәк өйрәник Мәскәү патшасының безнең халыкка күрсәткән яхшылыкларын, без кыргый халык түгел лә, яткырмыйк җирдә яхшылыкны? Тарих битләрен актарып

карыйбыз. Иван Грозный Казанны алгач та, арба күчәреннән биегрәк булган ир-атларның бөтенесен кылычтан үткәргән. Бусы аңлашыла: җирле халык баш күтәрмәсен. Ә киләчәк буынны «дус», тыңлаучан итеп тәрбияләргә мөмкин. Моның өчен, әлбәттә... аларны руслар белән аралаштырырга кирәк: зур елга буйларына, татарларны читкә күчереп, рус авыллары төзергә кирәк! Һәм рус дине белән таныштырырга. Федор Иванович патшаның 1593 елның 18 июлендә Казанда хакимлек итүче митрополит Гермогенгә язган грамотасын укыйбыз: «...а которые новокрещены христианские веры крепко держати и поученья митрополита и отцов духовных слушати не учнут, и вы б тех велели смиряти, в тюрьму сажати и бити и в желези и в чепи сажати...» Менә бит нинди аталарча кайгырту! Шулай булмыйни: ул вакытта Казанда мәчетләр калмаган, чөнки Иван Грозный, баштагы ыгы-зыгы аркасындадыр инде, бөтенесен җимерергә әмер бирә, ә яңаларны төзүне тыя. Халыкны надан калдырып булмый ич, чиркәүгә йөртми кая йөртәсең аларны! Алай гына да түгел, Иван Грозный үзе язганча: «Блага есть сия... Учити же младенцы не токмо читати и писати, но читаемое право разумевати и да могут и иные научити и басурманы...» Менә бит нинди алдан күрү! Татар баласы үзе генә рус телен өйрәнеп калмасын, милләттәшләрен дә шул ук телгә өйрәтсен. Бу инде, американнарча Вьетнамны вьетнамлылар кулы белән кырдыру түгел! Яшәтә дә, тел дә бирә! Башка патшалар Иван Грозный кебек үк яхшы күңелле булмагандыр, дип уйлаучылар булыр. Тарихны өйрәнергә кирәк, иптәшләр. Төрле чаклар булган. Кара халык үз файдасын үзе беләмени ул! Унҗиденче гасыр гел баш күтәрүләрдән тора дисәк, бик үк дөрес булмас, хилафлык булыр. Әмма шулай да, ызгыштalашны шактый еш чыгарганнар бабаларыбыз. Ләкин рус патшалары бик мәрхәмәтле булганнар безнең бабаларыбызга карата! Менә патша Федор Алексеевичның 1681 елның 16 маенда чыгарган указы: «Об отписке у мурз и татар поместий и вотчин и о выгодах, какие предоставляются принявшим христианскую веру». Юк, шушы указны да өнәп бетермәгәч! 1713 елның 7 нче ноябрендә Петр патша яңа указ чыгарырга мәҗбүр була: христиан диненә күчкән кешеләргә күп җирләр һәм урманнар өләшеп бирергә куша ул. Һәм катгый рәвештә өсти: «А ежели они в полгода не крестятся, с людьми и со крестьяны у них взять и отписать на него великого государя, и без указу никому не отдавать...» Үҗәт халык булган икән безнең бабаларыбыз! Әгәр дә XIX гасыр урталарында миссионер Н. И. Ильминский аңлатмаса, рус патшалары татар халкын һаман да бюрократик юл белән агартырга маташырлар иде, әмер бирү юлы белән. «Каты кычкырганны тау да яратмый, кайтаваз итеп булса да кире кайтара»,— ди ул, татар фольклорын яхшы белүен күрсәтеп. Һәм христиан дине китапларын... татар теленә тәрҗемә итә башлый. «Руслаштыруны мин тирәнрәк аңлыйм,— дип яза ул.— Без рус кешесен идеал итеп куябыз. Һәм бүтән милләт кешесенең миенә шул идеалны сеңдерергә тырышабыз... Православие динен аңлап кабул иткән татар татар түгел инде ул — руслашты дигән сүз». Аннан соң ул рус телен үзеннән-үзе яратып үзләштерә, янәсе. Ильминскийның иң зур тарихи ачышы — рус халкы татар халкы каршында идеал булып күренергә тиеш!

Һәм аның теләге тормышка аша да. «Бөтен халыкларның бөек юлбашчысы» XX гасырда менә ни дип язды руслар турында: «Советлар Союзына кергән милләтләр арасында иң гүзәл милләт ул». «Бөтен фәннәр корифее» булган Сталинның үз теориясе бар иде. «Телләрне бер-берсенә кушканда һәрвакыт арада бер тел җиңүче булып чыга, үзенең төп сүзләр запасын саклый, эчке канунннарына буйсынып, тагын да ныграк үсә, ә икенче тел әкренләп үзенең сыйфатын югалта һәм әкренләп үлә... Рус теле һәрвакыт җиңүче булып кала килде». Бу «теория» илебездәге башка телләргә үлем хөкеме иде. Үз «башыннан» уйлап чыгармаган иде бу теорияне Сталин. Рус миссионерларының биш йөз еллык «теориясенә» таянды ул! Менә шул чакта чын мәхшәр башланды да. Татар телендә чыккан газета-журналлар, театрлар ябыла, әшли генә башлаган нәфис фильмнар студиясе таркала, мәктәпләр руслаштырыла. Репрессияләр нәтиҗәсендә татар интеллигенциясенең, татар культурасының тамырына балта чабылуын да өстәсәк — бүгенге аяныч хәлебезнең сәбәбе яхшы аңлашылыр. Торгынлык елларындагы милли мәктәпләргә ясалган яңа һөҗүм (1972 еллар) урта гасыр вәхшиләре башлаган эшне төгәлләде. Кайбер мәгълүматларга караганда, бүгенге көндә халкыбызның 45 проценты ана телебезне белми...

Игътибар иткәнсездер: мин халкыбызның бүгенге хәле өчен бер генә дә тулаем рус халкын гаепләмим. Халык тулысы белән беркайчан да гаепле булмый. Аерым хәсрәт «теоретик»лар һәм власть башында утыручы вәхшиләр генә әшли ала моны. Бәхеткә каршы, кырын эш кырык елдан соң булса да ачыла. Партиябез башлаган үзгәрешләр шуны күрсәтә. Инде хәзер телебезнең язмышы, аның киләчәге күбрәк үзебездән тора. Шул җөмләдән, бездән — татар язучыларыннан да...

Безгә, язучыларга, нишләргә соң?

Барыннан да элек, телебезне саклап калу, халкыбызның милли аңын үстерү юнәлешендәге эш-гамәлләребезне чикли торган киртәләрдән арынырга кирәк...

Үткән елгы әдәби ел йомгаклары җыелышында бик җитди сөйләшү булган иде. Анда бүгенге татар язучыларының Татарстан өчен генә иҗат итә башлавы, республикабыздан читтә яшәүче милләттәшләребезнең әдәбиятыбыздан читтә калуы, культурабыздан аерылуы турында ачынып сөйләгән идек. Инде хәзер сөйләшүдән узарга вакыт. Съездыбыз нинди дә булса эшлекле карарлар кабул итәр. Планнар билгеләр. Әмма кабул иткән планнарыбыз нинди генә җитди һәм нигезләнгән булмасын, кискен-радикаль үзгәрешләр кертмәсәк, аларны тормышка ашыру җиңел булмаячак. Чөнки моңа кадәр кабул иткән карарларыбызның язмышы шуны күрсәтә.

Аздан булса да, конкрет эштән башлыйк. Киләчәктә безнең хәрәкәт-гамәлләребезгә колач, егәр бирерлек эштән. Югарыда китерелгән сәбәпләрне истә тотып, мин Татарстан язучылар союзының хәзерге структурасын үзгәртергә кирәк дип уйлыйм. Ягъни Татарстан язучылар оешмасына реформа ясарга вакыт. Минемчә, иң кулае — Татар язучыларының бөтенсоюз ассоциациясен төзү (Всесоюзная ассоциация татарских писателей). Бу — Татарстан язучылар союзын гамәлдән чыгару дигән сүз түгел. Ассоциация республикабызда моңа кадәр Язучылар союзы башкарган вазифаны тулысынча үз өстенә алачак. Республикабызның югары органнары алдындагы җаваплылыгын да иңеннән төшермәс ул.

Иң мөһиме: болай эшләгәндә язучыларыбыз илебездә кадими заманнардан ук формалашып килгән административ-бюрократик чикләрне үтә алу сәләтенә ия булачак. Ассоциация бөтен илне үз йогынтысы даирәсенә ала алачак. Димәк, ул, бөек Ленин киңәш иткәнчә, илебезнең башка төбәкләрендә яшәүче милләттәшләребезнең культурабызга кушылуын тәэмин итәчәк.

# БЕЗДӘГЕ һӘМ ЧИТ ТӨБӘКЛӘРДӘГЕ ХАЛЫКЛАР

Арво ВАЛТОН,

эстон язучысы

## ГАМӘЛДӘГЕ ХӘЛЛӘР

Әдәбияттан укып белгәннән шактый нык аерыла. Бу, бәлки, бөтен дөньяда шулайдыр, тик бездә ул бигрәк тә шулай. Чын дөреслек фәкать урыннарда булып, кешеләр белән сөйләшкәч кенә ачыла.

Мин илебезнең байтак автономияле республикаларын, өлкәләрен, милли округларын йөреп чыктым һәм андагы милли культураларның торышы, тарихи язмышы, киләчәктәге мөмкинлекләре белән кызыксындым. Чагыштырып карау өчен шулай ук башка илләрдәге кечкенә милләтләрнең язмышлары, алар алдында торган төрле мәсьәләләр белән дә таныштым.

Кайсы гына культурага мөрәҗәгать итмә, төп мәсьәлә шул культураның нигез ташларын тәшкил иткән телнең гомуми хәленә, белем алу системасының торышына, милли мәктәпләрнең язмышына кайтып кала. Барысы да диярлек шуларга килеп тоташа. Аннан соң гына әдәбиятның, гомум информация органнарының булу-булмавы һ. б. шартлар калкып чыга. Телнең хәзерге хәле аның киләчәген чамаларга ярдәм итә. Киләчәктә культураның юкка чыгуы, үлә баруы күренеп тора икән, культура өлкәсендәге әллә нинди көчәнүләр дә нәтиҗә бирмәячәк.

1977 елда басылып чыккан «Современные этнические процессы в СССР» исемле мәкаләләр җыентыгында илебездәге аз санлы халыкларның милли мәктәпләре хакында мәгълүматлар урнаштырылган.

Әгәр совет властенең беренче елларында милли мәктәпләр чыннан да игътибар үзәгендә булып, кечкенә милләтләр җиң сызганып үз культураларын үстерү эшенә тотынсалар, утызынчы елларда инде андый мөмкинлекләр чикләнә һәм рус теле һөҗүмгә күчә. 1938 елда милли республикаларда һәм өлкәләрдә рус телен мәҗбүри укыту турында карар кабул ителә. Милли мәктәпләрне русчага күчерү сугыштан соң исә бигрәк тә көчәеп китә. 1943—1944 елларда үз ватаннарыннан куылган халыкларга (балкарлар, карачайлар, ингушлар, чичәннәр, калмыклар, кырым татарлары, Идел буе немецлары) 1957 елда туган якларына кайтырга рөхсәт ителсә дә (дөрес, соңгы ике халыкка бу кагылмый), милли мәктәпләрен ачу рөхсәт ителми. Төньяк Кавказ халыклары бигрәк тә кыен хәлдә: осетиннар, адыгейлар, кабардиннар, чиркәсләр бөтенләй милли мәктәпсез көн күрәләр. Себердә яшәүче аз санлы халыклар да шул ук хәлне кичерә (мансилар, хантлар, эвенкләр, эвеннәр, эскимослар, чукчалар, корякләр; ә инде ителмән, юкагир һәм башкалар турында әйтсәң дә түгел, чөнки аларның хәтта политик-административ берәмлекләре дә юк).



Россия Федерациясенә кергән күпчелек халыкларның мәктәпләрендә ана телендә укыту бары тик 2—3 нче класска кадәр генә дәвам итә (алтайлылар, аварлар, үз республикаларыннан читтә яшәүче әзербайҗаннар, даргиннәр, хакаслар, коми, кумык, лак, лезгин, мари, мордва, табасаран, удмуртлар). Әмма ана теле әзерлек классында гына укытылган төбәкләр дә бар, анда инде балалар 1 нче класстан ук рус телендә укый башлый (абазиннәр, ногайлар, ненецлар). Тулысынча үз телләрендә укыткан аерым мәктәпләр 1977 елда татарлар белән башкортларда эшли, якутлар исә ана телендә 8 нче класска, тувалылар — 7 нче, бурятлар — 6 нчы, чувашлар 4 нче класска хәтле укыйлар. Эскимосларда туган тел дәресләренең гомумән булганы юк, хант, манси, эвеннәрдә ул 1 нче класста гына керә, ненец, эвенк, чукчаларда исә 3 нче класска хәтле укытыла.

Телгә алынган җыентыктагы мәгълүматлар бер дә сөенерлек түгел, әмма чынбарлыктагы хәл, кызганычка каршы, тагын да аянычрак. Әгәр 3 нче класска кадәрге туган телле мәктәп күрсәтелә икән, бел дә тор: андый мәктәпләр сирәк авылларда гына

эшли, калаларда алар бөтенләй юк, өстәвенә, андый мәктәп гомумән булмаган районнар да аз түгел. Ана теленең 8 нче класска хәтле керүе, яки милли телдә эшли торган мәктәп күрсәтелгән очракта да хәлләр сөенderми, чөнки предметларның күпчелеге барыбер русча укытыла. Бу хәл кайбер союздаш республикаларга да хас. Украинада, Белоруссиядә, Урта Азия республикаларында мәктәбә-мәктәбе белән русчага күчү дәвам итә. Дөрес, кайбер төбәкләрдә мондый шаукымны туктатырга омтылу, һәрхәлдә, аңа каршы чыгу үзен сиздерә сиздерүен... Ләкин, кызганычка каршы, үзгәртеп кору дип аталган шушы көннәрдә дә үзәк матбугат бу омтылышны, Алма-Ата һәм Фрунзе вакыйгаларына бәйләп, милләтчелек уятучы фактор дип язып чыкты.

Ана телендә укыта торган мәктәбең булмый торып үз культураң турында сүз куерту шактый кыенга туры килә. Әдәби тел фәкать матур әдәбиятта гына яши, ә аның мөмкинлекләре шактый чикле, чөнки бу очракта сүз байлыгы тарих, география, табигать белеме кебек фәннәр хисабына үсә алмый — бу фәннәр мәктәптә ят телдә укытыла. Шулай итеп, ана теле кухня теленә әверелә, туган телеңдәге матур әдәбият исә ясалма чаралар ярдәмендә үлүдән саклап киленгән реликт хәленә төшә. Бездә кайбер фольклор ансамбльләре шулай яши түгелме соң: халык инде күптән үлгән, ә ансамбльдә катнашучылар — бөтенләй чит-ят кавемнән. Бу хәл индеецлар булып киенгән Канада украиннарын хәтерләтә — алар да бит нәкъ шулай: туристларга тырышатырыша кызыл тәнлеләрнең ярсу биюләрен биләр.

Әлеге халыклар һәммәсе дә, белем алу шартлары үзгәрү аркасында, ике теллегә әверелеп баралар. Ләкин бу ике телне һич кенә дә тигез хокуклы телләр дип әйтеп булмый, чөнки берсе аша бөтендөнья культурасын үзләштерә аласың, ә икенчесе моны үтәүдән бөтенләй мәхрүм ителгән.

## НИ ӨЧЕН АЛАЙ!

Ул төбәкләрдә халык, бәлки, үз теленә һәм культурасына битарафлык күрсәтәдер?.. Ләкин алардагы мондый төшенкелек үз культураңны үстерү өчен реаль мөмкинлекләр булмаудан туа. Бар кеше дә телне саклау ягында, бу мәсьәләдә эшчеләр хәтта интеллигентларга караганда да тәвәккәлрәк — гәрчә туган тел язмышы күбрәк интеллигентлар кулында булса да. Әйтик, еш кына шундый хәл белән очрашырга туры килә: зур хезмәт коллективында ике кеше үз телендә сөйләшсә — бу хәл башкаларны мыскыл итү, аларны санга сукмау дип кабул ителә. Автономияле округларда яшәгән руслардан минем: «Алар бит үз хокуклары өчен көрәшмиләр!»— дигән сүзләрне ишеткәнем бар. Ләкин шулар ук аз санлы халыкларның тиз арада зур культуралы телгә күчүен тегеләр өчен зур бәхет, игелек дип саныйлар. Җирле интеллигенция вәкилләреннән иң еш ишетергә туры килгән сүзләр дә шуңа кайтып кала: үз телеңнең хокукларын яклап кайда гына һәм кемгә генә сүз әйтмә, бу сине милләтчелектә гаепләү белән тәмамлана. Ә монысы инде бөтенләй хәвефле хәл.

Халык исәбен алу мәгълүматлары һәм, бигрәк тә, шәхси тәҗрибәм миңа СССРда иң кызу темплар белән бетә баручы халык мордвалар икәнен ачыкларга ярдәм итте. Әле күптән түгел генә алар эстоннардан күбрәк иде. Халык саныңың кимүе аларның рус булып язылуы хакында сөйли — димәк, алар чыннан да үзләрен шулай хис итәләр. Бу исә милли культураның гамәлдәге хәлен һәм халыкның үзаңы нинди булуын бик ачык күрсәтә. Милләтнең үзаңы — аның яшәү көчен күрсәтүче төп сыйфат ич. Мордовиядә хәлләр шуңа барып җиткән ки, мордва язучысына китабы русча басылып чыкканда гына чын язучы итеп карыйлар икән. Автономияле республикадан читтә яшәүче мордвалар исә (аларның күпчелеге читтә яши, республика чикләре ясалма рәвештә билгеләнгән) милли культураларын үстерүдән бөтенләй читләштерелгәннәр. Бу кешеләр мордва телендә әдәбият барын белеп чиксез гаҗәпләнәләр һәм моны сөенеп кабул итәләр. Үз журналларына язылу мәшәкатьләре белән тәрле төбәкләргә чыгып йөргән журналистлар — моның шаһитлары. Әлеге эш барлык автономияле республикаларда да диярлек алып барыла, һәм бу хәл халыкта үз теленең, культурасының мөмкинлекләренә ышану әллә ни нык түгеллеге, аңа ихтыяҗ кимүе турында сөйли. Уку, белем алу башка телдә булгач тагын ни көтәсең инде!

Соңгы вакытта бу халыкларның культура тормышындагы бер уңай күренешне билгеләп үтәргә мөмкин: балалар әдәбиятының торышы һәм аны үстерү чаралары турындагы гомумсоюз директивасы нигезендә автономияле республикаларда балалар өчен үз телләрендә журналлар ачыла башлады. Болар әле бик яшь, шулай да укучылары санын ишәйтү, тираж җыю өчен гаять тырышалар. Ә менә кайбер аерата нык, бирешмәүче халыкларда (чичәннәр h. б.) балалар, гадәттә, мәктәпкә хәтле бер сүз дә русча белми. Шулай итеп, болардагы мәктәпләрнең беренче классы үткән гасыр ахырындагы — монысының башындагы эстон мәктәпләрен хәтерләтә,— анда да кайбер артык тырыш укытучылар, тәнәфес вакытында үз телендә сөйләшкән өчен, балаларны җәзага тарта иделәр. Мондый шартларда, балалары җиңел укысын өчен, бик күп кешеләр өе-гаиләсе белән русчага күчәләр.

Кайчандыр Украина белән Белоруссиядә халыкның күпмедер өлеше үз теләкләре белән рус теленә күчте. Әмма украин мәктәбен рус теленә күчергәндә бу эш еш кына тәрле алдау-йолдаулар белән дә үткәрелә икән. Әйтик, унлап ата-ана балаларын русча укыту теләге белән гариза язып бирәләр һәм, башкалар фикере белән кызыксынып тормастан, мәсьәлә тиз генә хәл ителеп тә куя. Яки сәләтле укучылардан русча укучы махсус группа төзелә, аларның белеменә таянып, «русча уку гына югары уку йортларына керүне җиңеләйтә, гомумән, тормышта күбрәккә ирешергә ярдәм итә» дигән фикер исбатлана. Әлбәттә, әгәр юл арасындагын аңлый белмәсәң, мондый хәлләрне газета битләреннән укып булмый, ләкин кешеләр белән сөйләшкәндә алар барыбер калкып чыга.

## МОНЫ КЕМНӘР БАШКАРА!

Гәрчә бөтенләй үк инкяр итәргә ярамыйдыр, ләкин денационализация, ягъни милләтләргә хас үзенчәлекләрне, аларның йөзен бетерү үзәктән башкарыла дип әйтеп булмый. Монда, барыннан да элек, аерым кешеләрнең теләкләре, сүзләре төп рольне уйный. Бу теләкләрнең тирәнгә киткән тарихи тамырлары бар. Империянең чикләрен киңәйтү өчен уйлап чыгарылган «Өченче Рим» идеологиясенә хәтле үк инде көчсезрәк күршеләргә каршы бихисап яулар алып барылган. «Бөтендөнья революциясе» идеясе дә шуларның дәвамы булып тора.

Бездә тормышның кайсы өлкәсенә генә мөрәҗәгать итмә, үзәктән идарә итүгә килеп юлыгасың. Әйтик, промышленность һәм хәрби өлкәләрдә эшләр шулай. Кызык хәл бит: демократияне җәелдерү, җирле инициативага ирек бирү кирәк, дип кычкырып торган шушы заманда да һаман саен үзәктән идарә итү һәм контроль ясау проектлары тәкъдим ителә. Хәтта сәнгать өлкәсендә дә шул ук хәл.

Җирле оешмаларга, бигрәк тә бөтенсоюз буйсынуында булган предприятиеләргә, эш кәгазьләре русча язылсын дигән таләпләр ява. Ике елга бер килеп чыккан тикшерүчеләр ул кәгазьләрне аңлый алмый, янәсе. Бездә кирәк документларны тәрҗемә итү гадәттән тыш хәл санала шул. Юкса бит чын мәгънәсендә күпмилләтле дәүләттә бу үзеннән-үзе аңлашыла торган эш булырга тиешле иде.

Әле күптән түгел генә, тикшерүче органнарда эшләүче ике кеше башлыкларыннан каты шелтә алдылар — ашханәдә, яннарына бер иптәш килеп утыруга карамастан, узган көнне ничек балык тотулары турында эстонча сөйләшүләрен дәвам иттергәннәр, милләтара телгә күчмичә, коточкыч милләтчелек мисалы күрсәткәннәр...

Автономияле республикаларда йөргәндә — Эстония буенча дип тә әйтеп булыр иде — милли политиканы үткәрүчеләрнең барысы да маргиналь кешеләр, ягъни үз культурасыннан аерылган, милли йөзләрен югалткан

кешеләр икәне бик нык күзгә ташлана. Дөрес, чыгышлары белән алар җирле халыктан, исем-фамилияләре дә шушы халыкныкы, ләкин инде берничә буын элек — сирәк кенә бер буын — алар телдән һәм милли культурадан читләшкәннәр, аерым милләт кешесенә хас сыйфатларны югалтып бетергәннәр. Мондый кавем ата-баба культурасыннан мәхрүм калу белән беррәттән яңа культураны да үзләштереп җиткерә алмаган, шул сәбәпле аларның ныклы бернинди дә нигезләре юк. Милләтне таркатуда иң зур тырышлык күрсәтүчеләр нәкъ менә шундыйлардан чыга да инде. Сайлап алган юллары аларга бердәнбер дөрес юл булып тоела. Үз культурасын сакларга омтылган һәммә кешегә алар нәфрәт белән карый — үзеңне камил тоймау комплексы, күрәсең, шулай чагыладыр. Мондый кешеләр шулай ук традицион рус культурасын да өнәмиләр, ниндидер милли йөзе булмаган культура турында сөйлиләр. Бу кавем гел җитәкчеләрнең канат астында яши; алары исә барыннан да бигрәк, үзләренә милли мәнфәгатьләрне яклаучы исеме тагылып, җылы урыннарыннан колак кагудан куркалар.

Нәтиҗәдә, чөеп макталган «интернационализм» һәртөрле культураның коруына китерә. Нинди дә булса культураны хөрмәт итү өчен үзеңнең дә культураң булу тиеш шул.

Удмуртиядә йөргәндә аяныч бер вакыйга сөйләделәр: үз районында бөтен удмурт мәктәпләрен яптырган роно мөдирен автономияле республиканың мәгариф министры итеп куйганнар.

Мәскәү интеллигентларының байтагы, мәсәлән, аз санлы халыкларның үз милли мәктәпләрен һәм үз культураларын яклауларын хуплый. Әмма: «Бу нигә соң аларга?»— диючеләрнең саны да аз түгел шикелле.

Икетеллелекне һәм милләтләрнең тиз арада ассимиляцияләнүен алга сөрүче теоретиклар үзләре исә, еш кына, бер генә аз санлы халык телен, культурасын да белми торган кешегә охшыйлар. Халыкларның үз культураларына ябышып ятуы алар өчен аңлашылмый торган нәрсә булып кала. Аларның фәнни минминлеген бары тик, шушы юл белән барсак, телләрнең һәм халыкларның гомумән берничәсе генә утырып калуы мөмкин бит, дип кенә бераз какшатып була. Хәтта бөтен илләргә латин алфавитына күчү кирәк дигән киңәш тә аларны кашынырга мәҗбүр итә. Дөресен әйткәндә, яманаты чыккан «бөтендөнья революциясе» идеясенә нигезләнгән шундый караш 20 нче елларда СССРда яши иде. Яңа туган әдәби телләрнең барысы да латин алфавитына көйләнде, гарәп язуы да латин белән алыштырылды. Рус теленең латин алфавитына күчүен дә бик җитди өйрәнделәр, типографияләрдә шрифт җитмәү генә бу эшне тоткарлап калды. Ләкин 30 нчы елларда инде барысы да рус алфавитына күчерелде. Румын телендә сөйләшүче молдаваннарга хәтле рус алфавитына күчерелде. 1941 нче елны кириллицаны (рус алфавитын) хәтта мөстәкыйль дәүләтләр булган Монголия белән Танну-Тувага да керттеләр. Дөрес, соңга таба бу эш алай ук уңышлы бара алмады, шулай да Тарту университетыннан бер куштан, эстон теленә карата да шундый ук чара үткәрик, дигән тәкъдимнәр белән йөргән иде.

## ҮЗ ХӘЛЕБЕЗГӘ КИЛСӘК

Башкалар белән чагыштырганда, без гадәттән тыш әйбәт шартларда, телебез һәм милли культурабызга дип махсус тудырылган шартларда яшәгәнбез сыман тоела. Чынлыкта исә бу алай түгел. Зур тизлек белән артка тәгәрәмәс өчен, тугандаш халыкларның язмышын истә тоту хәерле. Телебез һәм культурабыз чәчәк ата дигән ялгыш карашның сизгерлекне киметүе мөмкин. Ни өчен үзебезне Европаның шундый ук зурлыктагы илләре белән чагыштырып карамаска? Аларны да шулай ук төрле экономик мәсьәләләр борчый, шулай ук читтән (Америкадан) үтеп кергән түбән сыйфатлы массовый культура һөҗүм итә, әмма алар, бездән аермалы буларак, барыбер үз культураларына җитди куркыныч яный дип санамыйлар, ассимиляция кирәкме-юкмы дип сүз дә куертмыйлар.

Ләкин безнең алар белән уртак хәвефләребез дә бар. Бу, иң элек, интернациональләшә барып нигездә инглиз телендә үскән фәнгә кагыла (фәнни информациянең 80 процентнан артыгы). Фән — заманның диненә, ә төтенкорым таратучы заводлар — аның гыйбадәтханәсенә әверелде (кирәкле әйбер эшләп чыгармасалар да, без аларны яба алмыйбыз, чөнки — гыйбадәтханә), ә статистика исә ялганчы пәйгамбәр ролен башкара. Галимнәргә килсәк — алар түбән дәрәҗәле дин әһелләрен хәтерләтә, үзара тыныч кына эшлиләр дә кебек, тик җентекләбрәк карасаң, фәндәге интригалар политикадан бер дә калышмый.

Дөньяның башка халыклары белән чагыштыра башласаң, үз халкың өстендә мәдәни элпә булмавын күрәсең. Бер яктан, бу аз санлы халыкларның уртак проблемасы, икенче яктан — безнең дәүләткә генә хас үзенчәлекле чынбарлык. Элпә булмау, бихисап ак таплар һәм информация җитмәү, чагыштыруларсыз да, бик күп нәрсә турында сөйли. Аз санлы халыклар арасында иң күп тәрҗемә итүче булуыбызга да карамастан, бездә бүтән әдәбиятларның хәлен тасвирлаган күзәтүләр юк. Ләкин монысы әле ул кадәр зур бәла түгел. Бәланың зуррагы шунда, безнең язма, димәк, сүз белән бәйләнгән культуралы аңыбызда тормышның, кеше эшчәнлегенең, шул исәптән, фәннең дә байтак катламнары гомумән чагылмый. Гомумдөнья культурасы күзлегеннән чыгып караганда, аерым бер халыкның үз телендә барлык фәннәр белән дә шөгыльләнүе, бәлки, алай ук мөһим дә түгелдер. Дөньяда ниләр барганын белер өчен популярлаштыручылар да бик җиткән. Шулай да һәр халык үзенең милли фәнен үстерергә тиеш, чөнки моны аңардан башка берәү дә эшләмәячәк. Мәсәлән, бездә Тел һәм әдәбият институты дистәләгән еллар дәвамында милләт йөзенә төшкән кара тап рәвешендә яшәде. Язучылар союзының һәр съездында ул нык тәнкыйтьләнеп килде, чөнки аның җитәкчеләре милли культураны үстерү өчен үзләренә тапшырылган өлкәдә кыл да кыймылдатмадылар. Эстониянең югары уку йортларында классик филология, философия һәм башка фундаменталь фәннәр аяныч хәлдә яши бирә. Табигать фәннәре белән шөгыльләнүче белгечләребез (күбрәк физиклар белән химиклар, ахрысы) милли культурадан бизгән халык, хезмәтләрен дә халыкара зур телләрдә бастырырга тырышалар.

Үзе эстон булып, эстон җирендә яшәп тә көндәлек фәнни эшчәнлеге белән эстон культурасына өлеш кертүдән баш тартучылар бар чагында, магазинда яки саклык кассасында эстон телендә сөйләшүдән баш тартучы башка милләт кешесен сүгү чыннан да бигүк акыллы эш түгел.

Шуңа өстәп экономиканың мөһим тармакларында язусызуның чит телдә алып барылуын да искә алсак, эстон теленең шактый мескен хәлдә булуы ачыклана. Төзелешләрдә, заводта яки шахтада эстон телендә сөйләшүчеләрне әле очратып була, ләкин үз телеңдәге документацияне анда инде күрә алмыйсың. Әле ике дистә ел элек кенә байтак предприятиеләрдә эш кәгазьләре эстон телендә языла иде. Бу яктан артка китү хәзер бик күзгә ташлана. Моны аклау өчен, анда бик күп милләт вәкилләре эшли бит, дип дәлилләү генә җитми. Чөнки бер республикада башка бер республика теле хөкем сөрергә мөмкин дигән үзеннән-үзе аңлашылып торырга тиешле фикерне ул нигезли алмый.

Заманның катлаулы экономик тормышы дөньяда зур миграция барлыкка китерде. Үсешнең тигез бармавы кешеләрнең яхшырак тормыш эзләп дөнья буйлап күченеп йөрүе өчен шартлар тудырды. Мәсәлән, Көнбатыш Германиядә төрек эшчеләре күп, ләкин аңа карап кына берәр предприятиенең төрек теленә күчкәне нигәдер ишетелми.

Шул ук вакытта мин Австралиядә яшәүче бер эстон врачын беләм: ул, үзенә йөрүче авырулар — яңа күчеп килгән иммигрантлар белән җиңелрәк аралашу өчен, грек һәм гарәп телләрен үзләштергән. Монысы инде — үз иркең белән аларга якынаю. Бу — пациентларның санын арттыру өчен генә эшләнми, ә хәлләрен яхшырак аңлау, ярдәмнең сыйфатын күтәрү ниятеннән дә шулай эшләнә.

## МИЛЛИ МӘСЬӘЛӘЛӘР, АЙ, КАТЛАУЛЫ

шуңадырмы, алар тирәсендә сүз еш куера. Сан, яки сыйфат үсешенең нинди баскычына җиткәч милләтнең культура мөстәкыйльлеге турында сөйләргә мөмкин — шуны берәүнең дә ачык кына әйтә алганы юк. Милләтне билгеләүче төшенчәләр дә байтак, ә киләчәктә аларның тагын да артуы ихтимал, чөнки нәселнәсәбен онытып күчеп йөрүчеләр, урталыкта калучылар кавеме торган саен ишәя.

Үткәндәге тарихың нинди генә булмасын,— данлымы ул, яки алай ук данлы түгелме,— үз җирендә яшәү — милләт өчен зур бәхет, һәм бу бәхетнең кадерен белергә кирәк.

Милләтне саклау һәм сәламәтләндерүнең нигез ташларын аның рухи халәте белән рухи байлыгы тәшкил итә. Кытай тарихы, яисә бүгенге Япония моңа әйбәт мисал була ала. Заманның иң бөек һәм алдынгы халкы саналган японнар хәзерге уңышларына яулап алу юлы белән ирешмәделәр. Бу ил яулап алучыларны үзе ассимиляцияләде. Һәм барысына да хезмәт сөючәнлеге, рухи көче, кирәк чакта үзгәрә белүе, борынгыдан килгән гореф-гадәткә хөрмәт саклавы белән иреште. «Тыныч яшисең килсә — сугышка хәзерлән!»— дип акыл өйрәткән Рим кешесе күптән инде гаип булды.

Бәхәсләшкәндә АКШ, Канада, Австралия, Латин Америкасы кебек илләрне кайчакта мисал итеп китерәләр, чөнки бу илләрдә җирле халык теле күптән инде тулысынча кысып чыгарылган, колонизаторлар теле хакимлек итә. Яңа күчеп килүчеләргә анда милли үзенчәлекләрен саклап калу өчен мөмкинлекләр булмаган. Ләкин шунысын да онытмыйк: ул кешеләр бит анда үз ирекләре белән яисә тормыш шартлары мәҗбүр иткәнгә күчеп килгәннәр, яхшырак тормыш эзләп туган-үскән җирләрен ташлап киткәннәр. Бу илләрнең кайберләрендә милләтләрнең бергә укмашуы нәтиҗәсендә яңа культура барлыкка килде. Ләкин, ни әйтсәң дә, яңа туган культурада ниндидер тамырсызлык, люмпенлык үзен нык сиздерә.

Әлбәттә, башка культурага күчү, телне югалту очракларын тарихтан күп табарга була. Халыклар бикләнеп, аралашмыйча яшәмиләр, культураның ниндидер күренешләрен — бигрәк тә алга киткән технологик культураны — үзара алмашып торалар. Әмма күршеңнән сабак алу, нәрсәне булса да кабул итү өчен ирек кирәк. Кабул ителәсе әйбернең сиңа файда китерәчәген аңлау, аның кирәклегенә ышану булырга тиеш.

Тарихта көчләүләр, мәҗбүрият тә еш очрый. Культураларның бер-берсенә йогынтысы турында сүз барганда ирек һәм мәҗбүрият кебек капма-каршы факторлар аерым-аерым каралырга тиеш иде кебек. Көндәлек тормыш практикасында бу ачык аерылса да, теоретик хезмәтләрдә ни өчендер алай эшләнми.

Европада чиркәү Рим империясе телен хаким итүче телгә әверелде, үсеп килүче фән дә шул телнең ныгуына ярдәм итте. Шуңа да карамастан, бу халыкара культура теленең бүгенге көндә гамәлдән чыгуын, төшеп калуын без гадәти хәл сыман кабул итәбез. Шушы процессны күздә тотсаң, бөтен телләрнең кушылып, дөньяда уртак бер тел барлыкка киләчәге турында лаф орулар мәгънәсезлек булып яңгырый. Бүгенге көндә дөньяда инглиз теле билгеле бер дәрәҗәдә элекке латин теле ролен уйный, тик аңа карап кына совет үзәк институтларының теоретиклары безне ни өчендер тиз арада инглиз теленә күчәргә өндәмиләр.

## НИШЛӘРГӘ!

Башка илләрдәге һәм бездәге аз санлы халыклар язмышы белән танышканда, уртак яклар белән беррәттән, байтак аермаларга да килеп юлыгасың. Һәр халыкның үзенә хас яшәүчәнлек коэффициенты, төрле баскычта торган үзаңы, үз-үзен саклау мөмкинлекләре бар.

Берише халык сан ягыннан тиз үсә, аны шушы фактор саклый, икенчеләрендә борыннан килгән традицион культура көчле була, өченчеләре ихтимал ассимиляторлардан төсе-бите белән бик нык аерылып тора, дүртенчеләрен тоткан диннәре саклап килә (бу яктан ислам дине иң көчлеләрдән санала булса кирәк), кайберләрендә шул рольне тарихи аң уйный, ә ул, кызганычка каршы, үткән заманнардагы хәрби уңышларга нигезләнгән; арада бүтән төрлеләре дә очрый — аларда туганлык җепләре бик көчле, нык берегеп яшиләр, яисә кан-кардәш күршеләре булу ярдәм итә, дөрес, күршеләрнең үз проблемалары да җитәрлек, ләкин кирәк чакта бер-береңә ярдәмгә килү мөмкинлеге икесенә дә көч бирә; аннан кала тагын бер төр халык очрый — аңарда милли аң шактый югары баскычта тора, ул аңлы рәвештә үстерелә, моның өчен күп көч куела һәм культурага өлеш кертергә тырышу, хуҗалык итүдә уңышка омтылу кебек чаралар белән үзаң әчтән даими ныгытыла, халыкта горурлык тәрбияләнә.

Әлеге факторлардан эстоннар өчен хәлиткече — иң соңгысы. Кайчакта бу хәл акланмаган минминлек тә китереп чыгаргалый, хәтта ниндидер акылсызлык булып та күренергә мөмкин, ләкин үзаңның андый форма алуы — башка факторларның көчсезлеген истә тотсак — барыбер милләтне сакларга ярдәм итә. Һәрхәлдә бу гайре табигый хәл булып тоелмый: үзе турында югары фикер йөртү — формалашып җиткән һәр милләтнең яшәүчәнлеген билгели торган сыйфат.

Милләт булып калу өчен эстоннар нишләргә тиеш? Ягъни моның өчен алар әлегә тиклем ни эшләделәр һәм ни дәрәҗәдә сакланып калдылар? Моңа җавап бик кыска: культура өлкәсендә көчле булырга кирәк! Мөмкин икән — ассимиляция куркынычы белән янаучыдан чак кына булса да өстенрәк торырга! Әгәр дә моңа югары казанышлар биеклегендә ирешү кыен икән, һәрхәлдә, массалар кимәлендә шулай булырга кирәк. Әлеге өстенлек рухи көчкә әвереләме — анысын кисеп кенә әйтүе кыен. Үз өстенлегеңне тою — ул әле рухи өстенлек дигән сүз түгел ич. Рухның көче — инануда, ә бездә инану юк дәрәҗәсендә. Рухның көче шулай ук дөнья кимәлендәге культураң булуда чагыла, ә андый культура үрнәкләрен без сирәк өлкәдә очратабыз. Үзаңыбызның торышы начар булмаса да, без үзебезне дөньяга тәкъдим итә, таныта белмибез. Бу җәһәттә уртак максатлардан чыгып күршене мактыйсы-күтәрәсе урынга, аны — һәм үзебезне дә — түбәнәйтергә яратабыз. Зур культурага омтылу рухның көчен күрсәтә, һәм әлегә безнең өметне сүндерми тоткан бердәнбер нәрсә шул. Шуңа күрә дә ирешкәнне югалтмау, аны үзләштерү, башкаларга җиткерү — зур эш. Беренче булып монда, әлбәттә, телне саклау мәсьәләсе тора (телнең үсүе, төрле жаргоннарга бай булуы — аның яшәүчәнлеген күрсәтүче сыйфат). Үз телеңдәге мәдәни әлпәне булдыру да бик мөһим мәсьәлә, аннан соң культураңдагы ак тапларны бетерүгә дә көчне кызганмаска кирәк.

Индивидуализм — бәлки, эстон кешесенә хас кимчелекләр дә, тик бу еш кына аның көченә әверелә. Шул сәбәпле һәркем үзенә генә ышана, юлны үзе яра, бу исә культураның баюына, аның күләме артуга китерә. Бездә шулай ук туган нигезгә мәхәббәт тә көчле, һәркем үз нигезен булдырырга тырыша. Бу җәһәттә, күршеңнең синекеннән әйбәтрәк йортына ут төрткәнче,— социаль гаделлекне шулайрак аңлаучылар да бар бит әле,— аңардан уздырып ташпулат салу барыбер яхшырактыр дип уйлыйм.

Авантюристлар һәр халыкта булган; төрле экстремаль шартларда, күчеш-борылыш дәверләрендә алар милләткә файда да китерә алалар. Инде урнашып җиткән тормыш шартларында исә консерваторлардан файда күбрәк була. Бездә бу пропорцияләр чагыштырмача тигез сакланганга охшый,— һәр халыкның бит үз юлы.

## НӘТИҖӘЛӘР

шулдыр: ассимиляцияләү ассимиляторның үзенә дә әллә ни файда китерми. Хәтта киресенчә түгел микән әле — хәзерге дөньяда бу шактый ачык күренә төсле. Культура һәм тел имгәнә. Ассимиляцияләүче культураның үзендә тора-бара — яңа һәм, ихтимал, иҗади элементлар белән беррәттән — бөтенләй кирәге булмаган күренешләр туплана башлый. Алар — артык, алар бу культураны авырайта гына, һәм шул артык нәрсәләр ассимиляцияләүче куль-

тураны әчтән җимерергә тотыналар. Телнең үзендә дә шундыйрак процесс бара: инглиз теленең дөньяда яшәгән вариантларын гына искә төшерик. Бик киң җәелү телдә буталчык артуга һәм ахыр чиктә аның ярлылануына китерә.

Безнең илдә барган ассимиляция процесслары урыннарыннан купкан тамырсыз кешеләр артуга китерде, алар бүгенге лозунглар таләп иткән иҗади эшкә сәләтле түгелләр. Милли йөзен югалткан, үз культурасыннан аерылган маргиналь кешеләр хисабына эчкечеләр һәм наркоманнар арта, шулар аркасында җәмгыятьнең экологик һәм психик җирлеге пычрана.

Тарих шуны күрсәтә: аерым халыкларның милли йөзен мәҗбүри чаралар белән үзгәрткән, бертеллелек идеясын алга сөргән, бер дин, бер ватан оештырырга тырышкан күпмилләтле дәүләтләр, болай да хәттин ашкан каршылыкларын тагын да арттырып, шуларның гомуми басымы астында, таркалуга дучар булганнар.

Революциядән соң игълан ителгән милли политика идеяләренең бүгенге көндә шушылай деформация кичерүе дә дәүләт файдасына түгел. Демократияне җәелдерү, үзәктән идарә итүне чикләү кирәк, дип күп сөйләнгән хәзерге заманда бу бигрәк тә актуаль яңгырый.

Әйе, демократияләштерү процессы, әгәр ул чыннан да ихлас башкарылса, промышленность сферасы һәм аерым шәхесләргә иҗат мөмкинлекләре тудыру белән генә чикләнмәскә тиеш кебек иде. Бу процесс җәмгыятьнең һәр күзәнәгенә үтеп кереп, һәр төркем, бигрәк тә милләт тарафыннан кабул ителеп, аңа файда китерсә генә, демократия чын һәм нәтиҗәле булачак. Үзара тигезлек һәм инициатива ирекле идеяләренең мөмкинлекләре зур, ләкин алар хезмәт сферабыз белән генә чикләнмичә, милли тормышыбыз, культурабыз, туган телебез язмышында да чагылырга тиеш. Шулай ук һәр милләтнең, регионның үз казанышларын күрсәтү, берберсе белән ярышып эшләү мөмкинлеге дә фәкать файда гына китерәчәк. Әгәр дә ниндидер халыкның милли үзаңы үсүдән туктатылса, аңа үз ихтыяҗларын канәгатьләндерү һәм теләгәнчә яшәү ирекe булмаса, әгәр ул милли горурлыгын тәшкил иткән үзенчәлекләрен үстерүдән мәхрүм ителсә — андый халыкның илһамланып ниндидер зур эшләргә алынуына шикләнеп карарга кирәк.

Халыкларның кушылуы, традицион культураларның җимерелүе, гадәттә, үз йөзе булмаган, акыл-сәләт ягыннан шактый түбән торган масса барлыкка китерә, андый масса эчкечелеккә тиз бирелә, туган җирен дә, аның табигатен дә яратмый, һәм бу ахыр чиктә үз җәмгыятенә, дәүләтенә кимсетүле битараф мөнәсәбәт тәрбияли. Мондый хәлне Себер яки палеоазиат халыклары, Төньяк Америка индеецларында гына түгел, традицион культуралары әле шактый нык булган халыкларда да күзәтергә мөмкин.

Әгәр дә милләтләргә, культураларга, телләргә карата бүгенге көндә алып барылган политика нигездән үзгәртелмәсә, шулай ук барлык телләргә, шул исәптән аз санлы халыкларга да, тормышларын үзләренчә көйләү ирекe бирелмәсә — үзгәртеп кору өчен түгелгән көчләр көткән нәтиҗәгә китермәячәк, җәмгыятьнең көче әрәмгә генә исраф ителәчәк. Революция елларында акыллы һәм төпле милли политика кирәк иде, аз санлы халыклар ярдәменнән башка революция җиңә алмаган булыр иде. Ул елларда алып барылган политиканы вакытлы политика дип, ул утилитар максатлардан чыгып кына үткәрелгән, дип аңлату зур зыян китерде һәм китерә тора. Революцияләр гел үз балаларының башын ашарга яраткан, ләкин калҗа — бөтен-бөтен халыклар — артык зур түгелме? Үткән заманнарда да андый калҗалардан тыгылучылар булган.

Әгәр дә хәзерге заманның сүздә генә революцион һәм сугышчан булып каласы килмәсә, ул әлеге халыкларның җитди таләпләре, абруе, хокуклары, уй-өметләре белән хисаплашырга, аларның иҗади мөмкинлекләренә юл ачарга тиеш. Ә моңа бары тик милли үзаңны үстерү, традицион культураны саклау, ныгыту һәм яңа культура күренешләрен үз ихтыярың белән үзләштерү аша гына ирешү мөмкин.

1987 ел, июнь

Солтан **ШӘМСИ** тәрҗемәсе.

Марсель **ГАЛИЕВ**



# МӘҖЛЕС

*— Аз санлымы, күп санлымы,*
*халык барыбер бөек! —*
*зур баба әзли тарихтан*
*галимнәр яныл-көеп.*

*Берсе шундый хәбәр сала*
*йөрәк даруы кабып:*
*— Җирдә көпчәкне беренче*
*ясаган безнең халык!*

*Оста ул чак уйламаган*
*бүгенге киләчәкне,*
*Шумерларга бер яртыга*
*илтеп саткан көпчәкне...*

*Шунда берәү чәчрәп чыга*
*дәлилен калкан итеп.*
*Бер атлый да туктала ул*
*мамонтлы чорга җитеп:*

*— Көпчәк ясау гына пүчтәк,*
*көпчәк буласын белеп,*
*безнең халык алданрак*
*уйлап тапкан бит дегет!*

*Ә бер галим алып килгән*
*шундый иске урындык.*
*Парижларга илтеп сатсаң,*
*шактый кыйммәт торырлык.*

*— Сократ үз кулы белән*
*ясаган — уңган булган.*
*Исеме дә Сукыр ат бит —*
*философ безнең каннан.*

*Урындыкка ничә мең ел —*
*чыдам имән тактадан.*
*Хөббениса абыстайның*
*чормасында сакланган.*

*Сократ кебек затлы адәм*
*безнең халык улыдыр.*
*Шәҗәрәсе кирәк булса,*
*анысы да табылыр...*

*Тарих кошелен җилгәреп*
*галимнәр җыя кибәк.*
*Өлгер елгырлык өстенә*
*тавыш көче дә кирәк.*

*Бик борынгы заманга да*
*чират җитә азактан.*
*Берәү Адәмнең Һавага*
*язган хатларын тапкан.*
*(Керәшен карчыгы Нәчтүкнең*
*сандык төбендә яткан)*
*— Җирдә, — ди, — тереклек*
*башы*
*бары безнең халыктан!*

*Шунда берәү калкып чыга*
*— Адәм кем дә кем — Һава?!*
*Алла үзе безнең телдә*
*әмер биргән дөньяга!*

*Тик бер галим калды читтә,*
*ник соң ул бер сүз дәшми?*
*Тарихыңны калкытканда*
*тыйнак булу килешми.*

*Аның халкы гади икән,*
*гел эшли дә гел эшли...*

Ю. Денисов рәсеме

— Алкын сулар түгел, гүя Вакыт агып ята янәшәдә. Салмак, шомлы һәм серле... Ә бит башы — Рәсәй йөрәгеннән тибеп чыккан гамьсез, йөгерек чишмә генә...

— Без аны Идел дибез... Борынгы бабаларыбыз Иделне Уралдан башлана дип уйлаган. Аларны хаксыз дип тә булмый — Агыйдел очыннан исәпләсәң, аның буе озынрак, өстәвенә, кушылган җирләрендә Кама иделенең суы Волганыкыннан күбрәк.

— Вакыт агышына хәтта Иделләр агышы да иярә, димәк, — үзгәрә...

(Ярда паром көткәндәге сөйләшү)

сенчә булырга тиеш иде бит! Тәнкыйтьнең яшьләр түгел, өлкәннәр иҗаты хакында кистереп хөкем йөртүе өчен нигез ныклырак лабаса. Өлкәннәрнең иҗади егәре йә инде исраф ителгән, йә, һич булмаса, иҗади мөмкинлекләренең чикчамасы инде тәгаенләнә башлаган ич. Алар турында нинди генә очракта сүз әйтсәң дә, ялгышмавыңа ышаныч бар! Ә яшьләр янында тәнкыйтьнең хәлләре, турысын әйтергә кирәк, икеле-микелерәк лә. Бигрәк тә — әгәр ул яшь каләм дигәнебез, өстәвенә, талантлы да булса!

Гомумән, талантлы яшь каләмнең барыннан да элек кимчелекләрен эзләүне, аңа катгый хөкем карары чыгарырга ашыгуны аңлый алмыйм мин. Шунысы һич башыма шаһиты булгаладык ич инде.

Вакыт, тарих, гомумән, көләргә ярата... Мисалмы? Аны эзләп, әллә кая барасы юк...

...Ул «Әдәби җомга»да тагын кемнәр чыгыш ясагандыр — хәтерләмим, бары Мөдәррис Әгъләмовның шигырь укуы гына истә калган. Ничәдер ел тоташтан М. Әгъләмов исеменә бәйле рәвештә фәкать урынлы-урынсыз вакчыл тәнкыйть, орышу, хәтта сүгү авазларын гына ишетеп күнеккән Тукай клубында, ниһаять, шагыйрьнең үз тавышы, тансык көр тавышы яңгырады:

*...Такта чәйне ваткан кебек*
*Бер чеметем ватып,*
*Гасырларның катламыннан*
*Алды мине вакыт.*

*Алды — салды тормыш дигән*
*Кайнап торган суга.*

Фәиз **ЗӨЛКАРНӘЕВ**

# ХАК-НАХАК

Хакыйкать тә үзгәрә микәнни?

Безнең аны белү дәрәҗәбез үзгәрә, аңа мөнәсәбәтебез үзгәрә. Кичәге акыл бүгенгә ярамый, ди халык — ул, мөгаен, нәкъ менә шуны уйлап әйтә. Һәр яңа көн — күрәсең, җавабы табылырга тиешле яңа сораудыр...

Сораулар әдәбиятта да шактый гына.

— Нигә икән бездә әдәби тәнкыйть яшьләр иҗатын, уңга-сулга карамыйча, бик тә кыю, кырыс бәһали, ә менә өлкәнрәк әдипләр турындагы сүзен итәк-чабуларын җыеп, бик сакланып, «шомартып» кына әйтә?

(Аңлыйм, бу сорау балаларчарак. Ләкин хәзер сабыйларча самими, туры сораулар бирер заман ич. Шундый сорауларга җитди җаваплар эзләү заманы...)

Төптән уйлап караганда, кире-сыймый (парадокс ич!): мондый хиреслек, иң элек, нәкъ менә һәрвакыт абсолют хакыйкатьне игълан иткәндәй эш йөртә торган рәсми фикер өчен — бу очракта, абруй, йөз аклыгы дип кан калтыраган «ортодоксаль» әдәби тәнкыйть өчен хәвефле ләбаса. Һәр уңай сыйфатның — кимчелекле ягы, ә һәр кимчелекнең уңай ягы була, дип өйрәтә безгә диалектика фәне. Ә яшь талант иясендә ул кимчелекләрнең казаныш икәнен раслау өчен вакыт та, аларны казанышка әйләндерү өчен иҗади мөмкинлекләр дә җитәрлек... Һәм алай гына да микән әле?.. Күпмедер вакыттан соң, синең кимчелек дип төртеп күрсәткәнең, заман һәм шартлар үзгәрү сәбәпле, бөтенләй көтелмәгән яктан ачылып китүе — уңай яктан мәгълүм булуы бик ихтимал. Шундый көлкеле хәлләрнең

*Кайный тормыш —*
*Кандай куе*
*Җан ачысы чыга...*

«Җан ачысы» тәгъбиренә шагыйрьнең нинди мәгънә салганын төгәл тоемлыйдыр хәбәре булганнар. «Замандашым монологы» исемле бу шигырь, беренче карашка, күренекле шагыйребез Ш. Бабичның язмышы, аның фаҗигасе турында сөйли сыман. Ләкин моңа авторның үз «җан ачысы» — шәхси фаҗигасе дә, халкыбызның тарихта мәгълүм фидакяр уллары язмышына әрнүле киная дә, иң мөһиме, шул язмышлар янында әле һаман кайнашучы «күләгәләргә» нәфрәт хисе дә өстәлә.

*...Инде бүген*
*Үзләре өйрәтә.*
*Эчеп рәхәт кичергәннәр*
*Сүгеп баш төзәтә.*

*Алар — дөньядан киткәч тә*
*Күләгәң күк калмый.*
*Мактап тамак туйдырганнар*
*Сүгеп тамак ялгый...*

*Нинди хәлдә дә яшәргә*
*Җаен таба алар:*
*Сүгеп тамак ялгаганнар*
*Мактап туеналар.*

*Заман кояшының ничек*
*Каравына карап,*
*Кечерәйгән күләгәләр*
*Озыная кабат...*

«Күләгәләр» белән якыннан танышлыгы бар шагыйрьнең. Озынымы анда, кыскасымы...

Үткерлеге, төгәллеге белән бу юллар әле генә язылгандай тоелалар. Ә бит аларны авторы сәхнәдән укыган ул кич торгынлык дәверенең (80 нче елларның беренче яртысы) гап-гади бер киче иде.

Кичә бетүгә, халык кайтырга кузгалды. Башкалар белән бергә, кысыла-кысыла, ишектән Сибгат ага Хәким дә чыгып килә. Аның үзалдынамы, янәшәсендәгеләргәме әйткән:

— Әгъләм — нишләсә дә, Әгъләм булып кала... Шагыйрь... Ни генә сөйләмәсеннәр... — дигән өзек-өзек сүзләре колагыма чалынды.

Шигырьләр тәэсиреннән кем дә айнымаган иде әле, мин дә гүя күңелемә мөлдерәмә тулган ниндидер бер җиңеллек, яктылык, сөенеч хисен күтәреп кайтып барам (ә шигырьләр югыйсә тетрәндергеч авыр тойгылар — әрнү, фаҗига хисе белән сугарылган иде). Өлкән әдибебезнең сүзләрен ишеткәч кенә, аңыма барып җитте: бу кичә бит, асылда, биш-алты елга сузылган тоташ җәберсетү, хурлаулардан соң, ниһаять, М. Әгъләмовның таланты аклану, реабилитацияләнү иде!..

Әйе, аның яшәү рәвеше тормышның ул чакта дөрес һәм бердәнбер дип саналган калыпларына тәңгәл килми иде, бәйсез, туры холкы рәсми фикер кысаларына сыеша алмый иде. Аның ачы, үткер теле дә үз эшен эшләгәндер, әлбәттә, — шагыйрьгә әүлия генә булырга димәгәндер ич. Ягъни М. Әгъләмов, дошманнарга сылтау булмасын әле дип, дөрес-төгәл сүзләр генә сөйләп йөрүчеләрдән, дөрес-төгәл генә яшәүчеләрдән түгел — ул чактагыча, аның турында төрле легендалар, имеш-мимешләр тумаса, хәтта сәер дә булыр иде әле. Ләкин тоташ бер вакыт дәвамында шагыйрьне тәмам каралтып, хәкарәт итеп, бетереп ташларга тырышу... Ә бит чынында хәлләр шуңа таба бара иде...

Имеш-мимешләрен, закон көченә иңдерү максаты белән, әдәбиятыбызның аксакалы С. Хәкимнең колагына килеп пышылдаучылар да булган, күрәсең. Югыйсә ул әлеге кичәдән соң, шагыйрьгә булган ышанычы акланугa куанып, кемнәргәдер каршы төшкәндәй, бәхәсләшкәндәй үзалдына сөйләнмәс иде.

Дөнья ыгы-зыгысыннан мәгарәгә качып котылган Әбүгалисина кебек, М. Әгъләмовка каядыр югалып торудан да хәерлерәк чара калмаган иде. Аның «мәгарәсе» студент шагыйрьләр торагында булып чыкты. Яшьләр аңардан шигъри мәктәп сабаклары алсалар, ул алардан рухына терәк, иманына ышаныч, дәрт тапты.

*Мәгарәдән чыккан, диген,*
*Әгъләмисина...*

Яшьләрнең берсе шаяртып язган бу пародиядәге күрәзәлек ахырда чынга ашты: әкияттәге һичкемгә билгесез шәкерт мәгарәдән рухи баеп, зиһен җыеп, мәшһүр Әбүгалисина сыйфатында җир йөзенә чыккан сыман, М. Әгъләмовның таланты да берничә елдан тагын да зураеп, көч-куәтен арттырып, балкып дөньяга күтәрелде. Шагыйрь кичергән ким-хурлыклар, аның җан әрнешләре шул вакыттагы шигъри уйлануларын үтәли сугарды, әсәрләрен тетрәндергеч тәэсир көченә, актуаль үткерлеккә ия ясады. «Тукайдан хатлар», «Акмулла арбасы» поэмалары, «Синең әкиятең», «Замандашым монологы», «Шагыйрь төрмәдә», «Апам», «Дөнья үзе дә», «Каен гына бары» һ. б. шигырьләре — М. Әгъләмов иҗатының иң югары биеклеге менә шушы елларда калыкты.

Әйе, үзен нахак «хөкемнән» аралау, иҗатын реабилитацияләү өчен аңарда талант та, рухи егәрлек тә җитәрлек булып чыкты!..

Әдәби тормышыбыздагы һәм елата, һәм көлдерә торган тарих ирониясе мисалларын санауны дәвам иткәнче бераз тын алыйк. Шул арада мин бездәге тәнкыйди фикернең бу мәсьәләдә вакыты белән бик үк күркәм булмаган роль башкаруын искәртеп үтәр идем. (Мин, барыннан да элек, рәсми тәнкыйтьне күздә тотам.) Ул аның конъюнктура шаукымнарына бик җиңел бирелүчәнлегеннән киләдер дип уйлыйм. Татар тәнкыйди фикере, көндәлек мәшәкатьләр эченә чумып, вакланып, еш кына перспективаны күз уңыннан җибәргәли төсле. Монда, күрәсең, аның ихтыяры тулысынча диярлек көндәлек матбугат ихтыяҗларына буйсындырылуы — вакыт-вакыт яман мәгънәдәге журналистлык (максатлар кечкенәлеге, бер көнлек, кыска гомерле мәнфәгатьләр белән эш итү һ. б.) юлына басарга дучар ителүе дә шулай үзенең асыл йөзен таныта бугай. Шушы хәл, табигый ки, күпмедер вакыт узуга, мондый «хәсрәт тәнкыйтьнең» үзен котылгысыз рәвештә тәнкыйть, көлке объектына әйләндерә.

Ярый, сүзебезне дәвам итик. Мисалларның берсе, шулай ук шактый гыйбрәтлесе, яшь шагыйрь Ркаил Зәйдуллин иҗатына бәйле.

Поэзиягә килү дәверендә Р. Зәйдуллин өлкән каләмдәшләренең кайгыртучан, хәтта яратулы мөнәсәбәтен даими тоеп торды шикелле. Аны аеруча үз итүчеләрнең берсе, — моңа холык-табигатьләренең охшашлыгы, якынлыгы да күпмедер дәрәҗәдә сәбәп булмады микән әле, — драматург Туфан Миңнуллин иде. Ул яшь шагыйрьнең иҗатына баштан ук игътибарын юнәлтте, аның тизрәк, үзе теләгән бер рәвештә көчле рухлы, туры сүзле шагыйрь булып җитлегүен өмет итте сыман. Һәм аның өмете акланмады дип булмый. Ләкин нәтиҗә дигәнең һәрчакта да нәкъ син көткәнчә генә килеп чыкмый шул. Югыйсә ата белән бала, остаз белән шәкерт арасындагы каршылыклар — теләсә кайсы заманда да була торган, мәңгелек каршылыклар — каян туар иде? Р. Зәйдуллин, күрәсең, яшьлеге беләндер инде, вакыт-вакыт остазын хафага салгалады. Андый көннәрдә Т. Миңнуллин яшь каләмдәшенә ярдәмгә ашыкты, хәтта аның иҗади үсешенә, язмышына үзенчә «төзәтмәләр» кертергә талпынган чаклары да булгалады. Әйтик, 1983 елны бугай, «Казан утлары»нда аның шундый изге омтылышларының гәүдәләнеше булып «Шигырь язарга өйрәтәм..» дигән мәкаләсе дөнья күрде.

Р. Зәйдуллинның бер шигырендә лирик герой, кырмыска тумгәгән күзәтеп тора-тора да, яшьлеккә хас гыйсъянчылык белән:

*Никтер шушы кырмыска оясын*
*Таяк тыгып болгатасы килә, —*

дип әйтеп ташлый. Беркатлы шагыйрь! Мондый турылыкның һәрвакыт җәза алганын белми шул әле!. Әдәбиятның, аеруча поэзиянең нинди булырга тиешлеге бездә һәркемгә мәгълүм, ә тавышны ту-

рәләрчә беердән чыгарып сөйләргә өйрәнгән теләсә кайсы портфельле дилетант исә бу хакта бернинди авырлыксыз директив нотык укый ала: әдәбият һәм әдип һәр җәһәттән дә әдәплелек үрнәге күрсәтергә тиеш! Берни эшләр хәле юк, тормышта да, иҗатта да фәкать инсафлы, кечелекле, мөлаем, нәзакәтле һ. б. гына булу яшь шагыйрьнең тәкъдиренә язылган... Ә бу шигырь нәрсә? Әдәби дөньяда гомум кабул ителгән, тәгәлрәк әйткәндә, рәсми хакимият алган артык дөрес, төче мөгамәләләр һәм уңга-сулга туктаусыз реверанслар ясаучы «сноб тәүфыйклыгы» дәверендә мондый сүзләрнең дорфалык, алай гына да түгел, хәтта кыргыйлык галәмәте булып яңгыравы гаҗәпме? Т. Миңнуллин әле йомшак әйткән — шагыйрь каләменең мондый кыланышын ул «хулиганлык» дип атау белән генә чикләнә. Әгәр шигырь аңардан алда берәр «ортодоксаль әхлак саксчысы»ның күзенә чалынган булса?.. Күрәсең, ходай саклагандыр.

Р. Зәйдуллинның лирик героена, гомумән, вакланмаска тырышу, егетләнү, тормыш-яшәеш мәсьәләләрен бер талпыныш, бер селтәнү белән хәл итәргә омтылу, кечле кешеләрчә яшәргә теләү хас. Әлеге юллар, минемчә, менә шул хасиятнең конкрет бер ым-хәрәкәттә хосусый чагылышы гына иде югыйсә. Ягъни ул юллардан, теләгән очракта, уңай мәгънә табу кыен түгел иде. Ләкин — дөнья бит бу — дус бар, дошман бар. Шуңа да өлкән язучы яшь каләмдәшен мөмкин булган һөҗүмнәрдән сакларга ашыкты бугай. Шул ук вакытта бу, ничек кенә аңлатмыйк, яшь кешегә билгеле бер кимәлдә сабак бирү, чабуыннан тартып аны урынына утыртырга омтылу да иде, әлбәттә. Һәрхәлдә, мин ул чыгышны шулай дип тә аңладым.

Дөрес, мәсьәләгә бүтән тарафтан да карап була. Тирәнтен, төптән уйларга бик үк атлыгып тормаган көндәлек аң өчен Т. Миңнуллинның ул бәһасе гадәти һәм табигый иде. Шуңа да ул, урынлы әйтелгән гадел сүз сыман, бик җиңел, каршылыксыз кабул ителде. Ә менә шушы хәл-халәтнең ул чактагы рухи тормышыбызда нык булуы, үз нәүбәтендә, әлеге шигырьне һәм, гомумән, шундый әсәрләр чагылдырган яңа тенденцияне аңлау, үзләштерү эшен, озакка тоткарлап, шул көндәлек аң яссылыгында гына беркетеп, ныгытып калдырды.

Тагын бер мәртәбә күз салыйк әле шигырьгә.

*Кырмыска оясына кулны суздым.*
*Кырмыскалар учым буйлап йөгереп уздылар.*
*Гөҗләп куйды бөтен бер ил!*

Шигырьнең башлам өлешендә искитәрлек бернәрсә дә күренми әле, һәммәсе табигый. Бары тик «Гөҗләп куйды бөтен бер ил!» дигән тезмә генә алга таба нидер буласын вәгъдә итә кебек. Кырмыска күче тикмәгә генә бөтен бер илгә, кешеләр, халыклар дөньясына тиңләнмидер бит инде?

*«Кем ул анда тынычлыкны бозып йөри?»*
*Җанны асраганда*
*Мәгънә күреп*
*Кыса эчендәге яшәештән!*

«Кыса эчендәге яшәеш...» Бу бит безнең үзебез турында, яшәү рәвешебез турында еш әйтелә торган, инде калыплашып, тәгәл бер төшенчә хәлендә катып калган тәгъбир. Өстәвенә, менә шул «кыса эчендәге яшәеш»не, икенче төрле әйткәндә, чикләүләргә, тыюларга буйсынып, күнеп көн итүне шагыйрь «җан асрау» дип атый. Монысы да безнең, тормыштан ризасыз чакларда, үз-үзебезнең мескенлекне хөкем итеп әйтә торган сүз. Кыскасы, шушы төшкә җиткәч, шагыйрьнең кырмыска күчен «бөтен бер ил» дип ни өчен атавы аңлашыла башлый. Шагыйрь шулай кырмыска, бөҗәк хокукында яшәүче кешеләрне — безне, бөтен бер илне күзәтә икән ләбаса. Ләкин менә шул мескен яшәештән, җан асраудан «мәгънә күрү» — ягъни шуны хаклы дип белү, чын яшәеш фәкать шулай гына булырга тиеш дип санау — монысы да безмени соң? Коллар фәлсәфәсе ич бу!

*(Бөтен бер ил дога кыла булыр*
*Ярдәм көтеп тәңредән, өстән.)*

Әйе, тәгаен шулай икән: бу — без! «Өстән» төшерелгән нинди-дер кануннар, инструкцияләр, күрсәтмәләрнең тар, чалыш кысасына сыярга азапланып гарипләнгән, имгәнеп үскән иҗтимагый мөнәсәбәтләр эчендә изаланып җан асраучылар бездән башка тагын кем булсын? Бу — без, әлбәттә, без — «бөтен бер ил»!.. Өстән иңдерелгән һәр кәгазь — ул инде синең акылың да, ихтыярың да. Тәкъдирнең үзе!.. Тәкъдир — димәк, өстән!

*Һәрбер нәрсә канунлашкан монда,*
*Һәркемнең үз эше үз йортында.*
*Мөмкин кадәр тизрәк!*
*Мөмкин кадәр күбрәк күтәрәсе...*

Уртак идеалларыбызның кадере киткән, һәркем үз кабыгы эченә кереп бикләнгән, һәркем үз «оя»сына мөмкин кадәр күбрәк ташырга керешкән заман... Шуның иң эчпошыргыч, иң кыен елларын хәзер без торгынлык дәвере дип атыйбыз. Дөнья, яшәеш турындагы канунлашкан, догмага әйләнгән рәсми фәлсәфә һәм дә тормыш хакыйкате белән гаделлек турындагы очсыз-кырыйсыз демагогия — менә шуларның томаны, юк, сөреме астында калып җирләнде бит инде безнең ничаклы идеалларыбыз, тарихи оптимизм хисләребез, бәхетле тормыш турындагы хыялларыбыз.

*Юк монда «моң» төшенчәсе!*

Өстән Төшерелгән Күрсәтмә (түбәндәгеләр, ягъни провинция өчен шуннан да зуррак нәрсә, ихтыяр, көч булуын күз алдына китерүе дә читен), барысына хуҗа булып, һәммәсен үзе белән алыштырган, хәтта рухиятне алыштырырга дәгъва кылган чакта ничек яши алсын ди ул Моң?

Ул еллардагы гомуми рухи төшенкелек, сүлпәнлек, әдәбият, сәнгать белән кызыксыну кимүнең төп сәбәбе менә кайда!

Шуңа күрә дә мин «торгынлык чоры» дигән төшенчә әле тумаган да бер вакытта менә шул афәтне җаны-тәне белән сизеп, аның асылын тоеп алган шагыйрьнең, уйлап-уйлап та уйларының очына чыга алмаганнан соң, эчендә кайнап күтәрелгән җан ачысына түзә алмыйча:

*...Никтер шушы кырмыска оясын*
*Таяк тыгып болгатасы килә, —*

дип әйтүеннән гаеп тапмыйм. Шагыйрьнең нинди кырмыска оясын болгатмакчы, актармакчы булуы аңлашыла ич. Бүгенге акыл югарылыгыннан карарганда, көн кебек ачык: яшь шагыйрьнең кайчандыр «хулиганлык» дип бәяләнгән күңел омтылышы, асылда, аның торгынлык дәвере тәртипләренә карата бик табигый, хәтта самими реакциясе булган... Дөрес, оя туздыруның ниндие дә яхшы түгел инде анысы, бу мәсьәләдә Т. Миңнуллин белән килешмичә ярамый. Ләкин без ул дәвернең күңелләргә ябышкак пәрәвез сыман сарылган рәсми ялганнарына, кешене бөҗәк хөкемендә яшәтүгә корылган тәртипләренә каршы баш күтәргән яшь-яшь (егерме яшьлек!) шагыйрьне аңларга, аның бу изге омтылышын тәкъдир итәргә бурычлыбыз.

Шуңа күрә дә мин мондый шигырьне «хулиган»га чыгару һәм аны

бүгенге көндә дә шул ярлык белән калдыру әсәрне ялгыш бәһаләү мисалы гына димәс идем. Мондый «ялгыш»ның әхлакый сөземтәләре бик авыр, җитди. Әхлак яссылыгына күчерүгә үк, проблеманың зуррак та, колачлырык та икәне ачылып китә. Хакмы, әллә нахакмы?.. Икенең берсе, башкасы юк. Рухиятнең төп кануны, төп принцибы, төп мәсьәләсе бу. Әгәр ул вакытында хәл ителмәсә, рухи хәрәкәт, күңел үсеше шып туктый... Чигенү, регресс башлана... Ягъни, әгәр без бүген тормышыбыздагы «ялгыш»ны күрмәмешкә салышсак, аның белән ризалашсак, иртәме-соңмы барыбер безнең алда калкып чыгачак ул. Хакмы, нахакмы?.. Иртәгәсе көнгә калдырып булмый моны хәл итүне. Чөнки аны хәл итмичә торып, килмәячәк ул безнең «иртәгә» дигәнебез — үсеш булмаячак.

Әһәмиятсез, кечкенә вакыйгамыни соң бу? Нибарысы ниндидер кечкенә бер шигырьгә карата, исеме аз билгеле яшь бер шагыйрьгә карата саксыз һәм хаксыз сүз әйтелгәнме?.. Әллә вакыйга зурракмы? Матур итеп яшәргә ниятләп, якты караш, ап-ак өметләр белән дөньяга аяк баскан кордашларының тормыштан ни рәвешле алдануын, аларның язмышы ни рәвештә имгәтелүен, юк, хәтта алай гына да түгел, заманның гомум фаҗигасен тоеп, күреп алган, шуны тасвирларга җөрьәт иткән эчкерсез шагыйрьнең иҗатына карата, поэзиянең саф, яңа сүзенә карата эшләнгән гаделсезлек түгелмени бу?.. Ихласлыкның, хаклыкның зурысыкечесе буламыни?..

Юк инде, ихласлыкның, хаклыкның җәзага таруы белән ничек килешмәк кирәк!..

Ләкин ни генә димик, әсәргә ялгыш бәя бирелү, яисә аның үз вакытында тиешле бәяне алып бетермәве безнең әдәбиятта еш була. Бер очракта Ә. Еники, М. Мәһдиев кебек әдипләребезнең әсәрләре, кыенлыклар аша узып, соңлап булса да, тиешле бәясен алуга ирешә. Әмма дә тәнкыйтьнең һәм, гомумән, әдәбият әһелләренең саксыз мөгамәләсе, игътибары җитенкерәмәү аркасында, «безнең көрәш коралына әйләнергә хаклы» (А. Гыйләҗев) ничәмә-ничә әсәр, урынсызга хәкарәтләнеп, күмелеп кала килә әле. Җанлы әдәби процесс бик сирәк очракларда гына аларга әйләнеп кайта (бу эшне тулысынча киләчәккә, киләчәкнең әдәбият тарихчыларына калдырып

нык ялгыша ул,— үзен, бүгенге рухи тормышыбызны күрәләтә фәкыйрь ясый). Минем күңелне күптән инде шөбһәле бер уй бимазалый: хәзерге ялгышларыбыз үткәндәге ялгышларның дәвамы, яисә кайтавазы түгел микән?.. Бүген, ниһаять, артка борылып карап, үткәннең хаталарын төзәтү кирәк түгел микән?

Хәзерге әдәби тәнкыйтьне укыганда, шушы фикер миндә һаман саен ныгый гына бара. Менә Р. Фәйзуллинның 60 нчы еллар ахырында (әдипләребез хәтерендә шактый күңелсез хатирәләр калдырган, торгынлык дигән көч үзен беренче мәртәбә ныклап сиздереп куйган еллар бу) язылган «Ах, тау юклыклар!..» шигыре.

*Бөркетләр түмгәктә*
*Канатларын җилпи.*
*Басар кыя җитми,*
*Менәр күге җитми...*

Башында уе булган теләсә кайсы поэзия сөючегә хәзер инде моның торгынлык елларын романтик позициядән торып тәнкыйди бәяләү икәне аңлашыладыр сыман. Ләкин... юк икән шул. Тәнкыйтьче М. Вәлиев «Шигъри бушлык» дигән мәкаләсендә (1987) бу әсәрнең менә шушы җан әрнеше белән әйтелгән төп проблемасын, әллә чыннан да аңламыйча, әллә инде юри санламыйча, бер як читкә этәрә дә, шигырьнең икенчел, хәтта өченчел әһәмияткә ия булган мәгънә катламнарын актарып, шагыйрьне туган җиргә мәхәббәте җитәрлек булмауда гаепли. Болай эш итү, турысын әйтергә кирәк, әхлак күзлегеннән караганда, тыелган алым (халык аны «хәрәмләшү» дип атый). Шагыйрь Р. Хисмәтуллин, тәнкыйтьченең ялгышын төзәтергә теләп, матбугатта чыгыш ясады. Әмма бу табигый адым М. Вәлиевне кыздырып кына җибәрде шикелле. «Казан утлары»ндагы поэзия турындагы дискуссиядә (1988) ул элеккеге фикерләренә әйләнеп кайтып, берниндм яңа дәлилләре булмауга да карамастан, аларны кабаттан куззгатты. Тәнкыйтьченең самими ихласлыгыммы бу, әллә инде аның «мундир чисталыгын» саклау өчен шулай тырышуымы — аңлау кыен. Хәер, ничек кенә булмасын, бу фаразларның берсе дә тәнкыйтьче файдасына сөйләми.

Юк, М. Вәлиев иҗатының әһәмиятен кечерәйтергә теләүдән түгел бу сүзләрем. Фәкать: «Сократ минем дустым булса да, хакыйкать кадерлерәк». М. Вәлиев хезмәтләрендә әдәби әсәрләрне үз концепциясенә яраклаштырып, мәгънәсен үзе теләгәнчә деформацияләп аңлату очраштыргалый шул.

Бездә шушы рәвешле шактый «гөнаһ» җыйган тәнкыйть әһелләре бар (профессиональ, саф тәнкыйтьчеләрне генә әйтмим, тәнкыйть белән шөгыльләнгән язучылар, шагыйрьләр бу исәптә күбрәк тә түгел микән әле.) Шунысы аянычлы: аларның бүгенге көндә, ул «гөнаһларыннан» арынырга ашыгу түгел, күбесенең бу турыда хәтта хәбәрләре дә юк бугай.

Ахырда тагын шуны да искәртү мөһим булыр сыман. Яшерен-батырын түгел бит, элек, торгынлык елларында, намуслы, талантлы әсәрләрнең байтагын тәфсилләп анализларга, ачыктан-ачык бәяләргә мөмкинлек юк иде. Әйтик, чорның социаль авыруларын яктырткан әсәрләрне җентекләп шәрехләү тәнкыйть өчен дә, язучыларның үзләре өчен дә бик үк хәвефсездән саналмый иде. Шуңа күрә әдипләребез иҗатының шактый өлеше тиешле игътибарны (ихтирам турында әйтмим дә инде) күрми калды.

Монда да мисалсыз булмас. Х. Сарьянның «Бер ананың биш улы» повесте дөньяга чыккач, Р. Мостафинның аңа багышланган рецензиясе басылды. Повесть заманына күрә искиткеч кыю язылган, бик камил табигатьле әсәр иде. Әдип соңгы елларда тормышның мәгънәсе югалу, кешеләрдә яшәү дәрте сүнүне тасвирлый. Шәхси сыйфатларга бәйле булмаган, шәхестән өстә торган иҗтимагый көчләр бар — төп хикмәт менә шуларда икәнен аңлата язучы. Ягъни ул безне төп сәбәп илдә хөкем сөргән социаль-политик тәртипләрдә икәнен аңлауга китерә. Шул тәртип тудырган хәлләрне сурәтли: халыкта яшәү тонусы түбәнәю, аптыраулы халәт, гомум сәрхүшлек. Р. Мостафин кебек зәвыклы һәм тәҗрибәле тәнкыйтьче боларны аңламагандыр дип әйтә алмыйм мин. Ләкин тәнкыйтьче әсәрдә иң өстә яткан соңгы нәтиҗәгә генә — сәрхүшлек мәсьәләсенә генә игътибар итте. Күрәсең, ул чакта башкача мөмкин дә булмагандыр. Аннары, кара сакаллы язмыш турындагы халык мәкален тәнкыйтьче миңа караганда ныграк беләдер дип уйлыйм. Хәбәрдарлар хәтерлидер: Р. Мостафинның, заманында (әйтик, шул ук 60 нчы еллар ахырында) «өстәгеләр» күңеленә хуш килмәгән туры, хак сүз өчен «җәза» ачысын татырга туры килгәне булды ич инде...

Без хәзер, форсаттан файдаланып, элек эшләү мөмкин булмаган эшләрне дә эшләргә тиешбез. Дөрес, Иделләр агышын үзгәртеп булмас. Һәм ул кирәк тә түгел бугай, әмма иҗтимагый тормышта, мәдәният тормышында тарих гаделлеген урнаштыру безнең кулдан килә ләбаса. Тарихи гаделлекне урнаштыру әдәбиятыбызның табигый, тулы канлы үсеше өчен дә бик зарур шарт... Мин үземә якын булган шагыйрьләр иҗаты мисалына күбрәк тукталдым. Ә мәсьәлә бик зур, бер омтылыш белән генә очына чыгарлык түгел.

Менә шушы позициядән торып эш иткәндә, безгә әле Ә. Еники, Х. Камалов, Н. Фәттах, Ә. Баянов, Х. Сарьян, М. Мәһдиев, М. Юныс, Р. Батулла сыман прозаикларыбызның, Х. Туфан, С. Хәким, Г. Афзал, Р. Фәйзуллин, Р. Мингалим, С. Сөләйманова, М. Әгъләмов, К. Сибгатуллин, З. Насыйбуллин сыман шагыйрьләребезнең һәм әле тагын бик күп каләм осталарыбызның иҗатын (болары телгә беренче килгәннәре генә) яңабаштан карап чыгарга, элеккеге бәяләребезгә шактый гына төзәтмәләр кертергә туры килүе бик ихтимал. Бәяләр яңарышы, әлбәттә, кайчандыр урынсыз макталган уртакул, зәгыйфь әсәрләргә дә кагылмыйча калмас. Әйтик, прозаикларыбызның производство, эшче темасына багышланган өчен генә макталап, премияләргә лаек саналган кайбер роман, повестьлары, яисә урта буын шагыйрьләребезнең сузынкыозын, көпшәк, яки икенчел табигатьле поэмалары да дәлилле хөкем сүзен, ниһаять, ишетер дип ышаныйк.

Әдәбиятыбыз бәһа биргесез кыйммәтле эчтәлеккә ия. Бу рухи байлык моңа кадәр юл араларына язылган хәлдә, ярым легаль бер кыяфәттә (кинаяләр, тирән мәгънәле ишарәләр сурәтендә) яшәп килде. Заманында хөкем сөргән рәсми аңлатулар, мәсьәләнең рәсми яктыртылышы белән һич яраша алмый торган менә шушы социаль-милли проблематика, инде килеп, ниһаять, көн яктысына чыгарга, укучылар күңелендә аңлау, теләктәшлек — кыскасы, үзенә лаеклы һәм мәртәбәле урынны табарга хаклы.

Бүгенге көннең артык туры, балаларча самими булып тоелган сораулары артында менә шушындый җитди ихтыяҗлар ята. Заман үткәндәге гамәлләребезнең ихласлыгын, хаклыгын тикшерә... ■

## Мәдәният яңалыклары

Күптән түгел Киев шәһәрендә Украинада яшәүче төрки халыкларның Культура үзәге оештырылды. Анда унбер секция бар. Оештыру конференциясендә ясаган чыгышында, Украинаның халык рәссамы, республика комсомолының Н. Островский исемендәге премиясе лауреаты Рафаэль Мәсәгутов үзәкнең максаты — төрки халыклар арасындагы мәдәни багланышларны ныгыту, дип билгеләп үтте. Киләчәктә бу Культура үзәге үзенең басмасын булдыру, Украина радио-телевидениесе аша төрки телләрдә тапшырулар оештыру эшен башлап җибәрәчәк. Башка чаралар да күздә тотыла. Татар секциясе (җитәкчесе — А. Рәхимов) үзенең эшен җанландырды инде. Киевта яшәүче татарлар өчен төрле әдәби-музыкаль кичәләр үткәрелә. Халыкның рухи башкаласы Казан белән дә элемтәләр ныгыды — татар галимнәре, әдәбият әһелләре биредә хәзер еш киләләр. Балаларга да туган телләрен өйрәтү игътибар үзәгендә тора. «Болгар» җәмгыятенең җитәкчесе Әсхәт Кашапов бу эшне иң мөһим бурычларның берсе дип саный.

Культура үзәгенең оештыру конференциясендә Казаннан килгән кунаклар да катнашты. Татар иҗтимагый үзәге идарәсе әгъзасы Г. Фәйзрахманов, Финляндиядән килеп Казан университетында белем алучы Айнур Нисаметдин конференциядә чыгыш ясадылар. Фикер алышуларда шулай ук «Социалистик Татарстан» газетасы хезмәткәре Ф. Хуҗиәхмәтова, «Идел» журналы редакциясенең бүлек редакторы Р. Зәйдуллин катнашты.

* * *

Февраль аенда Үзбәкстан ССРның Ташкент өлкә комитетында татар җәмәгатьчелеге вәкилләре белән киңәшмә үткәрелде. Анда Ташкент татар мәдәнияте үзәге оештырырга карар кылынды.

* * *

Март аенда Оренбург шәһәрендә профсоюзларның «Төзүче» культура сарае каршында татар-башкорт культура үзәге ачылды. Бирелә музыкаль драма театры, вокаль-инструменталь ансамбль, кызыксынулар буенча һәвәскәрләр берләшмәләре, шулай ук татар һәм башкорт телен, гарәп язуын өйрәнү түгәрәкләре эшләячәк.

* * *

Красноярск өлкәсенең Казачинск районында татар теле һәм әдәбияты укытучылары семинары булып узды. Семинарда милли мәктәпләр институтының Татарстан филиалы мөдире, филология фәннәре докторы Ф. Йосыпова җитәкчелегендәге фәнни хезмәткәрләр, Казан дәүләт педагогия институты һәм Казан мәктәпләре укытучылары дәресләр алып барды. Киләсе елдан өлкәдәге татар авылларында татар теле һәм әдәбиятын укыта башлау күздә тотыла. Шундый ук семинарлар Ульяновск, Горький өлкәләрендә, Мордва АССРда үткәрелде.

* * *

Бу елның 11 апреленнән башкалабыз Мәскәү һәм аның тирәсендә яшәүче татарлар өчен кыска дулкында татар радиосы тапшырулары бирелә башлады. Ул алты сәгать утыз минуттан унсигез сәгатькә кадәр — 25 метрлы, унтугыз сәгать биш минуттан егерме ике сәгатькә кадәр 16 метрлы дулкында эшли.

* * *

17 апрель көнне Ульяновск телевидениесеннән татар телендә алып барылачак «Чишмә» тапшыруларының беренчесе эфирга чыкты. Аны өлкәнең «Туган тел» культура җәмгыяте әгъзалары әзерләде. Ульяновск телевидениесендә мондый тапшырулар ай саен алып барылачак.

Шулай ук Төмән һәм Чиләбе телевидениеләрендә дә урындагы татар культура җәмгыятьләре әгъзалары ярдәмендә татар телендә даими рәвештә тапшырулар башланды.

* * *

Апрель башында Татар иҗтимагый үзәге әгъзалары М. Муллануров, М. Галиева Свердловск өлкәсенең татар авылларында милли мөнәсәбәтләрне тагын да яхшырту мәсьәләләре турында лекцияләр, әңгәмәләр уздырдылар.

* * *

Әлмәт шәһәренең Техника йортында Татар иҗтимагый үзәгенең Әлмәт бүлеген оештыру җыелышы булып узды. Бүлекнең рәисе итеп укытучы М. Хәйдәров сайланды.

# Җәһәннәм биюе

**ТУГАН ТЕЛ, ТАТАР КИНОСЫ ҺӘМ ШӘКЕРТСЕЗ МӘКТӘП ТУРЫНДА**

Театрны, гадәттә, кием элгеченнән башлана, диләр. Ләкин бу юлы без әлеге гыйбарәне беркадәр үзгәртергә булдык: театр яшьләрдән башлана. Ник дигәндә, бүгенге көндә театрларның үзләрендә дә үзгәрешләр бара. Уңышлы эшләп килүче иҗат коллективлары яңача хуҗалык итүгә күчә, тамашачыны җәлеп итә алмаганнары әкренләп ябыла тора... Мондый шартларда бигрәк тә милли театрларга көн итүе кыенлаша.

Инде килеп, бүгенгесе көндә зур иҗат планнары белән яшәүче театрларның да киләчәге ахыр чиктә яшьләргә бәйле. Театрга яшь иҗат көчләре киләме? Спектакльләргә яшьләр йөриме? Репертуарда бүгенге заман яшьләрен кызыксындыра торган әсәрләр бармы?

Шушы сорауларга беркадәр ачыклык кертү ниятеннән, без Г. Камал исемендәге Татар дәүләт академия театрының бер төркем яшь артистларын журналыбызның «Түгәрәк өстәл»е янына әңгәмәгә чакырдык.

**— Татар дәүләт академия театрының уңышларына без шулхәтле күнеккәнбез ки, хәтта коллективта хәзерге вакытта хәл ителмәгән бер генә мәсьәлә дә юктыр сыман тоела башлый. Чыннан да, Камал театры — безнең мактанычыбыз, горурлыгыбыз. Театр коллективы илебезнең кайсы гына төбәгенә барып чыкса да, аның спектакльләре һәрвакыт зур уңыш белән бара, тамаша заллары шыгрым тулы була.**

**Ләкин эшләре ничек көнә көйле барса да, ахыр чиктә һәрбер иҗат коллективының үз проблемалары, хәл итәсе мәсьәләләре була торгандыр дип уйларга кирәк. Бу җәһәттән Камал театры да искәрмә түгелдер. Әйтегез әле, сез театрга эшкә килгәч, ниндирәк кыенлыклар белән очраштыгыз?**

**Рәхимҗан Һадиев:** Биредә без, Рамил Төхвәтуллин белән Камил Камаловтан кала, барыбыз да М. С. Щепкин исемендәге Мәскәү театр училищесын тәмамлап кайтучылар утырабыз. Калган өлешебез әле дә булса шул училищеда укып йөри. Иң кыены шул булды: без театрга режиссерсыз килеп кердек. Бер иҗат коллективына берләш-



кән яшь артистларның үз режиссеры да булырга тиештер дип уйлыйм мин.

**Раушан Шәрипов:** Тормыш-көнкүреш мәсьәләсенә килгәндә, хәлләребез алай ук зарланырлык булмады. Мәскәүдән кайтып төшүебезгә, театр администрациясе гаилә корган артистларны фатир белән тәэмин итте, буйдакларга тулай торактан бүлмә бирде.

**Ренат Әюпов:** Кызганычка каршы, күп кенә иҗат коллективларында хезмәткәрләрне торак белән тәэмин итү иң четерекле мәсьәләләрнең берсе булып тора. Бу җәһәттән безнең театр җитәкчеләренең яшьләргә игътибарлы булуын һәрьяклап хупларга кирәк. Югыйсә, яшәр, иҗат итәр өчен тиешле шартлар булмаудан гаҗизләнеп, күпме талантлы яшьләр сәхнәдән читләшә, күпмеләре яраткан хезмәтен «төшемле» шөгыльгә алыштыра.

**— Рәхимҗан режиссерлар турында сүз кузгатты. Дөрестән дә, хәзерге көндә күп театрлар режиссерларга кытлык кичерә. Бу кытлык сезнең театрда да бардыр дип уйлыйм. Хөрмәтле режиссерларыбыз Марсель Сәлимҗанов белән Празат Исәнбәт инде өлкәнәеп киләләр. Аларга алмаш кирәк. Кем белә, бәлки, киләчәктә сезнең арадан да талантлы режиссерлар үсеп чыгар. Әгәр режиссер булсагыз, сез беренче нәүбәттә нишләр идегез?**

**Камил Камалов:** Мин, беренче чиратта, балалар, яшьләр өчен спектакльләр куяр идем. Чөнки хәзерге репертуарга күз салсаң, барлык спектакльләр дә диярлек урта һәм өлкән яшьтәге тамашачыларга адресланган.

— ?!

— ?!

**Раушан Шәрипов:** Чыннан да, режиссерлар проблемасы кичектергесез хәл итүне сорый. Дөресен әйткәндә, режиссерларны санау өчен бер кулдагы бармаклар да җитә. Һәм, әйтергә кирәк, режиссерлар әзерләү юнәлешендә эш башланды инде. Белүемчә, быел биш-алтылап кеше махсус режиссерлар курсына укырга җибәреләчәк.



**— Режиссерларга кытлык кичерәбез, дибез. Нигә алай? Бәлки, яшь режиссерларга үсәргә мөмкинлек юктыр? Биредә мин гаеп атта да, тәртәдә дә бардыр дип уйлыйм. Озак еллар дәвамында режиссерлар әзерләүгә әллә ни дикъкать итүче булмады. Әйтик, бүгенге көндә Марсель Сәлимҗановның үзе белән уздырыштан эшләргә сәләтле, талантлы шәкерте булырга тиеш иде шикелле. Ләкин андый кеше күренмәде. Иң яхшы әсәрләрне маэстро һәрчак үзе сәхнәләштерде. Шулай итеп, театрда М. Сәлимҗановның шәкертсез мәктәбе барлыкка килде. (Дөрес аңлашыла күрсен, сүз режиссерлык мәктәбе турында бара.) Аннары режиссерларның зур күпчелеге — шәһәрдә туып үскән кешеләр. Нигә авыллардан режиссерлар бик сирәк чыга? Югыйсә, театрларыбыз сәхнәләрендә куела торган пьесаларның күбесе авыл тормышы турында язылган ич.**

**Театрларда режиссерлар җитмәүнең тагын бер хәтәр ягы бар. Әгәр режиссер юк икән, димәк, драматургиягә яшь көчләр килмәячәк. Режиссер белән драматург бер-берсенә шулкадәр нык бәйләнгән, хәтта аларны әсәрнең автордашлары дисәң дә ярый. Кызганыч, әмма факт: драматургиядә Мансур Гыйләҗевтән кала бүтән яшьләр күренми дә. Яшьләрдән язучылар, шагыйрьләр, тәнкыйтьчеләр бар, ә драматурглар — юк.**

**Фердинанд Хафизов:** Бу хакта мин болайрак уйлыйм. Һәрбер режиссер үзенә фикердәш драматургны, ә драматург үзенә фикердәш режиссерны табарга тиештер. Шул очракта гына сәхнәдә камил спектакль куелырга мөмкин.

**Илсөя Төхвәтуллина:** Кайчак драматург йомшак, «пешеп» җитмәгән пьеса язып китерә. Ә режиссер аңардан уңдырышлы орлык таба да менә дигән спектакль ясап чыгара. Театрда андый хәлләр дә булгалый.

**Рамил Төхвәтуллин:** Әйе, драматург аерым яши алмый, аны театр үстерергә тиеш. Авторның беренче әсәрләре бигүк уңышлы булмаска да мөмкин. Туфан Миңнуллинны гына искә төшерик. Аның театрда куелган тәүге пьесалары шактый примитив әсәрләр ич. Туфан абыйны чын-чынлап театр үстерде. Үз чиратында ул да театрны яңа биеклеккә күтәрде.

**— Театр тамашачылары сезнең белән иң әүвәл «Җәһәннәм биюе» спектакле аша таныштылар. Пьеса поляк язучысы Кшиштоф Хаинский әсәре буенча язылган. Камал театры сәхнәсендә тәрҗемә әсәрләре куела, билгеле. Ә сез, кем әйтмешли, тамашачыга шундук тәрҗемәи «визит карточкасы» тәкъдим иттегез. Хикмәт нәрсәдә?**

**Раушан Шәрипов:** Без эшкә килгәндә, театр гастрольдә иде. Йа хода, дибез без, хәзер нишләргә инде? Ярый әле Дамир Сираҗиев белән Фәридүн Ибраһимов ярдәмгә килделәр. Алар безгә өр-яңа бер пьеса тәкъдим иттеләр. Пьеса барыбызга да ошады. Бигрәк тә яшьләр проблемасының үзәккә куелуы белән кыйммәтле иде ул. Нигә яшереп торырга, яшьләрнең тормышы, аларның проблемалары турында җитди уйланып язылган һәм сәхнәгә куелган талантлы әсәрләребез юк дәрәҗәсендә ич. Дөресен әйтим, бүгенге шәһәр яшьләрен «Галиябану», «Асылъяр»лар белән генә театрга җәлеп итеп булмый. Аннан килеп, Казан — яшүсмерләр группировкалары белән яманаты чыккан шәһәр. Әлеге үсмерләрнең эчке дөньясы нидән гыйбарәт? «Җәһәннәм биюе»ндә бу турыда да кинаяле күренешләр җитәрлек.

**Рамил Төхвәтуллин:** «Җәһәннәм биюе» тамашачылар тарафыннан да нигездә җылы кабул ителде. Бүгенге көндә дә ул сәхнәдә уңышлы гына бара. Ләкин спектакль һәркемгә дә бердәй ошады дисәк, дөрес булмас иде. Тамашачыларның да төрле категориясе бар бит. Тамашабыз театр сәнгатенең нечкәлекләрен аңлаучы, әзерлекле тамашачы күңеленә хуш килсә, романтик авыл тормышы, романтик мәхәббәт турындагы спектакльләргә генә күнеккән авыл кешеләренә ошап җитмәде. Шуңа күрә тамаша вакытында ризасызлык белдереп, кычкырып утыручылар да булгалый. Хәер, бу табигый дә. Әлеге спектакльдә үзәккә шәһәр проблемасы куелган. Ә бит авылларда бөтенләй башка проблемалар. Авылларда группировкалар юк лабаса... Ләкин иң мөһиме — спектакль тамашачыны уйланырга мәҗбүр итә. Аның төп әһәмияте шунда.

**— Моннан егерме еллар элгәре Камал театрына М. С. Щепкин исемендәге Мәскәү театр училищесын тәмамлап, бер төркем яшь артистлар кайта. Бүген алар — театрыбызның төп көчләре, йөз аклыгы. Еллар үтәр, тора-бара сез дә театрның төп иҗат көчләренә әйләнерсез. Сез театрның киләчәген ничек күзаллыйсыз? Ул чакта да спектакльләргә билетлар табу хәзергедәй кыен булыр дип уйлыйсызмы?**

**Рәхимҗан Һадиев:** Киләчәк күрсәтер инде...

**Камил Камалов:** Театрның киләчәге турында уйлана башласаң, күңел бераз шөбһәләнеп тә куя, билгеле. Еллар узар, хәзерге репертуарда урын алган спектакльләрнең кайберләре искерер. Репертуарны яңа пьесалар белән баету зарурлыгы көн тәртибенә килеп басар. Әгәр без вакытында үз драматургларыбызны, үз режиссерларыбызны таба алмасак, киләчәгебез дә әллә ни матур булмас кебек тоела миңа.

**Рамил Төхвәтуллин:** Хәзерге вакытта Камал театры — халкыбызның сәнгать үзәге. Шәһәрдә яшәүче татарларның үз туган телләрендә иркен аралашу урыны. Шуңа күрә мин киләчәктә дә тамаша залларыбыз шыгрым тулы булыр дип уйлыйм. Туган тел халыкны бергә туплый, берләштерә. Туган тел яшәгәндә театр да яшәячәк.

**— Театрның төп тамашачысы нигездә урта һәм өлкән яшьтәге кешеләр. Шәһәребез яшьләре театрга аз йөриләр яки бөтенләй йөрмиләр. Ничек уйлыйсыз, бәлки татар яшьләре өчен Яшь тамашачы театры кирәктер?**

**Камил Камалов:** Театрның төп тамашачысы урта һәм өлкән яшьтәге кешеләр, дигән фикер белән мин һич тә килешә алмыйм. Яшьләр дә аз йөрми безнең тамашаларга. Әлбәттә, аларның күбесе — авылдан шәһәргә күчеп килгән эшче яшьләр, студентлар... Бүгенге милли күтәренкелек шартларында театрга шәһәрдә туып үскән яшьләр дә күбрәк йөри башлар дип уйларга кирәк. Моның өчен репертуарны, алда әйтелгәнчә, яшьләр өчен спектакльләр белән баету зарур.

**Фердинанд Хафизов:** Яшь тамашачы театры мәсьәләсенә килгәндә, мин Марсель Сәлимҗанов белән тулысынча килешәм. «Татарстан яшьләре» газетасына биргән интервьюсында ул: «Мәктәпләрдә татар телен укыту тиешле югарылыкка куелмаганда, Яшь тамашачы театры эшли алмый», — дигән иде. Чыннан да, театр кадәр театр ачу турында сүз алып барганда, туган телен ярым-йорты гына белүче, яисә бөтенләй белмәүче яшүсмерләргә исәп тотып булмый. Шуңа күрә Казанда үз вакытында ябылган татар мәктәпләрен кире кайтарырга кирәк.






Танылган җырчылар Хәйдәр Бигичев, Венера Ганиева, Рафаэль Сәхәбиев, Зөһрә Сәхәбиева.

Р. Якупов фотолары.

**Камил Камалов:** Театрга яшьләр күбрәк йөрсен дисәк, традицион кысаларга сыешмый торган яңа, авангард алымнарны да сәхнәдә файдалану ярыйдыр, минемчә. Дөньяда бит Хәлил, Галиябанулар гына яшәми. Бүгенге яшьләр арасында мәхәббәткә реаль күз белән караучылары да аз түгел. Алар Хәлил, Галиябанулар мәхәббәтенә көлеп кенә карарга да бик мөмкин.

**— Авангард алым димәктән, сез сәхнәдәге эротик күренешләргә ничек карыйсыз?**

**Илсөя Төхвәтуллина:** Дөресен әйткәндә, безнең тамашачыларның күпчелеге сәхнә эротикасын кабул итә алмый. Алар аңа күнекмәгән. Озак еллар дәвамында театр, кино сәнгатендә эротика тыелган алым булып саналды. Сәнгать порнография түгел, билгеле. Әмма сәнгать кысаларыннан чыкмаган натуралистик элементлар ахыр чиктә сәнгатьнең экспрессив көчен арттыра. Йә, кем Венера Милосскаяны порнография дияргә җөрьәт итәр?!

**Рамил Төхвәтуллин:** Моңарчы мәктәпләрдә гаилә, җенси тәрбия дәресләре бөтенләй укытылмады. Бу хакта кычкырып әйтү дә гадәткә кермәгән иде. Соңгы вакытта матбугатта интим проблемалар турында ачыктан-ачык яза, сөйли башладылар. Без дә моңа әкренләп күнегә барабыз. Тора-бара тамашачыларыбыз да сәхнәдәге һәртөрле эротик күренешләрне табигый рәвештә кабул итәр дип ышанасы килә.

**Фердинанд Хафизов:** Иң мөһиме — тамашачыны дөреслек белән тәрбияләргә кирәк. Һәрбер спектакль тормышның сәхнәдәге сәнгати чагылышы булырга тиеш. Без болай да инде озак еллар халыкны «бездә барысы да яхшы, барысы да әйбәт» дип ышандырырга тырыштык. Тормышның кискен проблемаларын күрмәмешкә салышып, җырлы-биюле шома пьесалар яздык, шуларны сәхнәләрдә уйнап, халыкның күңелен күрдек. Бүген театрлар «Ахырзаман», «Өч аршын җир» кебек кырыс тормыш чынбарлыгын сурәтләгән әсәрләргә мохтаҗ.

**Раушан Шәрипов:** Сәхнәдә заманчыллык турында сөйләгәндә, театрның традицияләрен дә күз уңында тоту кирәктер. Югыйсә, заманча булабыз дип, «Зәңгәр шәл»дәге ишанга да кроссовка белән джинсы чалбар киертүебез бар.

**— Игътибар иткәнегез бардыр: соңгы елларда сәхнәгә аяк баскан кайбер яшь артистлар шәһәр акценты белән сөйләшәләр. Бу хәл тамашачыларны да, сезне дә борчый торгандыр. Белүебезчә, театрда репетицияләр дә еш кына рус телендә алып барыла бугай...**

**Рамил Төхвәтуллин:** Шәһәр акценты, дисез... Мин дә шәһәрдә туып үстем. Инглиз мәктәбендә урта белем алдым. Инглиз телендә иркен сөйләшәм, аралашам. Тел матурлыгын аңлар өчен әүвәл шул телдә сөйләшүче халыкның моңына төшенергә кирәк. Театр сәхнәсеннән акцент белән сөйләшүчеләр, димәк, татарның моңын аңламыйлар.

**Камил Камалов:** Шунысы кызык, Рамил башта Казан театр училищесының рус бүлегендә укыды. Аннары гына татар бүлегенә күчте. Зур тырышлык куеп, туган теленең нечкәлекләрен өйрәнде, һәм бу аңа, белгәнебезчә, Тукай образын иҗат итү мөмкинлеген бирде.

**Раушан Шәрипов:** Репетицияләргә килгәндә, дөрестән дә, рус теле актив кулланыла. Беренчедән, без театр сәнгате фәнен нигездә рус телендә өйрәнәбез. Икенчедән, татар телендә театраль терминнар сүзлеге бөтенләй диярлек эшләнмәгән.

**— Бүгенге көндә Академия театрына иң җитешмәгән әйбер нәрсә дип уйлыйсыз?**

**Рамил Төхвәтуллин:** Соңгы елларда әдәбиятта, сәнгатьтә публицистика бик нык активлашты. Сәхнәгә Михаил Шатровның политик темага язылган кыю пьесалары күтәрелде. Бу җәһәттән без үзәк театрлардан бераз калыштык шикелле. Әйтик, 1552 елда Казанның алынуы турында нигә роман язмаска? Яисә, Казанда Совет власте урнаштырылуы хакында, чын хакыйкатьне әйтеп, нигә пьеса иҗат итмәскә? Халкыбызның үткәне бай да, гыйбрәтле дә. Тамашачыларыбызга тарихи дөреслекне җиткерү — театрыбызның олуг бурычы ул. Тукай да тикмәгә генә: «Халыкка дәрсе гыйбрәттер театр, Күңелдә йоклаган дәртне уятыр», — димәгәндер.

**— Ишетә беләсездер, соңгы вакытта милли татар кино сәнгате булдыру турында сүзләр йөри. Ләкин минем бер шигем бар. Әгәр Казанда нәфис фильмнар киностудиясе ачыла калса, аны милли кадрлар белән тәэмин итеп булырмы?**

**Рәхимҗан Һадиев:** Ник булмасын икән? Республикабызда талантлы сәхнә осталары аз түгел ләбаса. Әнә, кыргызлар, үзбәкләр, төркмәннәр, казахлар менә дигән кинофильмнар төшерәләр ич әле.

**Фердинанд Хафизов:** Бүген без Казан телевидениесе аша тырыша-тырыша халыкны татарча укырга, сөйләшергә өйрәтәбез. Әгәр бездә татар телендә нәфис фильмнар төшерелсә һәм илебез кинотеатрларында күрсәтелсә, туган телләрен оныта башлаган күпме кан кардәшләребезгә рухи азык булыр иде ул!

**Раушан Шәрипов:** Республикабыз хуҗалык исәбенә күчкән тәкъдирдә әлеге проблема да уңай якка хәл ителер дип уйлыйм мин. Кино сәнгате дәүләтнең зур керем чыганагы да булып тора. Киностудия ачу турында сүз алып барганда, җитәкчеләр шунысын да истә тотсыннар иде, дим.

**— Илебездә бара торган үзгәрешләр халкыбызның мәдәни тормышында да үзенең уңай нәтиҗәләрен бирми калмас дип ышаныйк. Хәер, беренче уңышлар да күз алдында инч. Кырык биш ел тыелып торганнан соң, «Идегәй» дастаны кабат дөнья күрде; ниһаять, «Идел» журналы нәшер ителә башлады... Безнең әңгәмә дә журналның беренче, тарихи санында басылып чыгачак. Бу җәһәттән «Идел» журналына нинди теләкләрегез, тәкъдимнәрегез бар?**

**Камил Камалов:** Иң зур теләгем шул: журнал кызыклы, укылышлы булсын. Укылышлы басманың укучылары да ишәячәк.

**Рамил Төхвәтуллин:** Журналда яшь режиссер, драматург, артистларның иҗат портретлары даими биреп барылса иде.

**Фердинанд Хафизов:** Журнал сәхифәләрендә яшьләр турында кызыклы пьесалар, театраль миниатюралар басылуын телим.

**Илсөя Төхвәтуллина:** Татар сәнгатенең төрле проблемалары турында «Түгәрәк өстәл» янында сөйләшүләр киләчәктә дә дәвам итсен иде.

**— Теләк-тәкъдимнәрегез өчен рәхмәт. Киләчәктә дә сез журнал белән иҗади дуслыкта яшәрсез дип уйлыйбыз. Сезгә иҗатта зур уңышлар телибез, бүгенге сәхнә каһарманнарына лаеклы алмаш булырсыз дип ышанабыз.**

Әңгәмә коручы **Газинур МОРАТОВ**

46-47 нче битләрдә Г. Камал исемендәге Татар дәүләт академия театрының яшь артистлары.

**Р. ЯКУПОВ** фотосы



*Михаил Георгиевич Худяков — татар халкының тарихын, мәдәниятен өйрәнүгә җитди өлеш керткән галим. Хәлбуки аның исеме фән дөньясында бик сирәк телгә алына, менә илле ел инде хезмәтләренең дә кабат басылганы юк. Татар тарихын өйрәнүчеләр Худяков китапларының күчермә несхәләре белән генә канәгатьләнергә мәҗбүр.*

*Кем соң ул Худяков? Нигә аның исеме һәм хезмәтләре һаман да калын, серле пәрдә артында кала бирә? Нидән бу — белмәүдәнме, әллә белергә теләмәүдәнме?*

*М. Г. Худяков 1894 елның 3 сентябрендә Малмыж шәһәрендә туган. Нәселләре,— Малмыжда иң борынгылардан санала,— элек-электән сәүдә белән көн иткән. Михаил, Казандагы 1 нче гимназияне тәмамлагач, Казан университетының тарих-филология факультетында белем алган (1913—1918). Аның фәнни эшчәнлеге дә Казанда башлана: революциядән соң ул шунда Көнчыгыш педагогия институтында эшли, Казанда һәм Малмыжда музейлар оештыра, «Татарны өйрәнү җәмгыяте»н төп оештыручылардан була, Татарстан республикасының археологик картасын төзи, Болгар, Биләр хәрабәләрен җәяүләп йөреп чыга, Казан ханлыгы чорын җентекләп өйрәнә — кыскасы, күп гомерен татар халкының тарихын кабат торгызуга багышлый. Гыйльми эзләнүләренең нәтиҗәсе булып, дистәләгән хезмәтләре дөнья күрә. Алар арасында бигрәк тә «Бөек шәһәр хәрабәләре» (1921), «Идел буе мөселман мәдәниятенә 1000 ел» (1922), «Татар әдәбиятын тәрҗемә итү зарурлыгы» (1922), «Казан татарларының агачтан йорт төзү осталыгы» (1924) һ. б. мәкаләләре әһәмиятле. 1923 елда галим үзенең төп хезмәтләренең берсе булган «Казан ханлыгы тарихы буенча очерклар» китабын бастыра. Хезмәт фән дөньясында зур сөйләшүләр, резонанс уята — аларның хәтта әлегә кадәр тынганы юк.*

*М. Г. Худяков 1926—1929 елларда Ленинградтагы Матди культура тарихы академиясендә аспирантурада укый. 1931 елдан шунда ук эшли дә башлый. Галимнең «Рус этнографиясендә бөек державачылык шовинизмы» (1933), «Идел буе республикаларында археология фәненең 15 елы» (1933), «Ыруглык җәмгыяте таркалу дәверендә Кама буенда галәмне илаһилаштыру» (1934) һ. б. күп кенә мөһим хезмәтләре шунда языла. Нәтиҗәдә, 1936 елда Академия М. Г. Худяковның тарих фәннәре докторы дәрәҗәсен раслый.*

*Ләкин галимне башка төрле тарих, башка төрле язмыш көткән икән. 1936 елның 9 сентябрендә аны «троцкийчы, халык дошманы» дип кулга алалар, һәм шул ук елның 19 декабрендә СССР Югары Советының Хәрби коллегиясе галимне атарга хөкем итә. Хөкем карары шул көнне үк җиренә җиткерелә.*

*Юридик яктан М. Г. Худяков 1957 елны ук акланган. Ә галим, белгеч буларак? Аның хезмәтләре хакында әле һаман төрле карашлар яши. Сәере шул: рус галимен татар тарихы белән артык мавыгуда, субъективлыкта гаепләргә тырышучылар бар. Әйе, Худяков үзенең принципиальлеге, туры сүзлелеге, татарларга хәерхаһ булуы белән, бәлки, кайберәүләрнең эчен дә пошырадыр. Ләкин шуның өчен генә аны читкә кагу дөрес булырмы?*

*М. Г. Худяковның хезмәтләрен халыкка кабат кайтарыр вакыт җитте инде.*

**Фәүзия БӘЙРӘМОВА**

# ИДЕЛ БУЕ МӨСЕЛМАН МӘДӘНИЯТЕ

Михаил ХУДЯКОВ

(...) Азия далаларыннан чыгып, зур мал көтүләре йөртү өчѐн шактый уңайсыз урманлы төбәккә килеп урнашкан Идел — Кама болгарлары тиз арада күчмә тормыштан утрак тормыш шартларына җайлашырга, җир эшкәртү белән шөгыльләнергә тиеш булалар. Аннан соң, борынгыдан ук Идел буенда киң таралган сәүдә эшләре дә аларны үзенә тарта. Бу яктан болгарлар үзләрен бик сәләтле халык итеп күрсәтәләр һәм бераздан сәүдәне тулысынча үз кулларына алалар. (...)

(...) Бу дәвердә Иделнең түбән агымында хазарлар яши, алар белән болгарлар арасында тыгыз элемтә урнаша. Гәрчә каганнары яһүд динен тотса да, хазарларда фарсы мәдәнияте йогынтысы бик көчле була. Ибне Хәүкәл сүзләренә караганда, Хазар дәүләтенең башкаласы Ител шәһәрендә утыз мәчет булган, гомумән, Хазар иленең күпчелек халкын мөселманнар тәшкил иткән. Мәсуди дә шул ук фикерне раслый, хазар гаскәре мөселманнардан тора, дип яза. Хазар ханының вәзире, ягъни дәүләт белән идарә итүчесе дә мөселман булганы билгеле; бәхәсле мәсьәләләрне шулай ук мөселманнардан сайлап куелган казый хәл иткән.

Табигый, сәүдә белән шөгыльләнү болгарларга аралашкан халыкларының югары мәдәниятен үзләштерергә ярдәм итә. Бу җәһәттән гарәп-фарсы дөньясының чигендә урнашкан хазарлар йогынтысын атап әйтергә кирәк. Шулай итеп, болгар халкы акрынлап мөселман дөньясына якыная бара, тормыш-көнкүреш гадәтләрен үзләштерә, кием-салым, җиһазларга ияләшә. Мөселман дине дә шушы юл белән үтеп керә. 922 елны Болгарга килгәч, Ибне Фадлан анда мөәзин белән очрашып сөйләшүен яза; мөәзине булгач, аның мәчете дә булгандыр дип уйларга кирәк. Ислам дине Идел буена, башка шәрык илләрендәге кебек, канлы кылыч, атлы гаскәр белән дә, хәтта дин әһелләренең яшел таягына ияреп тә кермәде — мөселманлык бирегә хазар яки фарсы сәүдәгәренең көймәсенә утырып килде. 921 елны Багдадтан

Вестник просвещения, 1922, № 1—2. (Орган Комиссариата народного просвещения ТССР.)— Мәкалә кыскартып басыла.

Болгарга чыгып киткән илчелек составында, дин әһелләре белән беррәттән, матди мәдәният тудыручы һөнәр ияләре — архитекторлар белән инженерлар да булуы үзе үк күпне сөйли. Бу кешеләр анда мәчет һәм ныгытмалар төзү өчен кирәк булган. Болгарларның ислам дине кабул итүе электән тамыр җәйгән мәдәни йогынтының билгеле бер баскычка менүе, матди һәм рухи эволюциянең бер этабы гына була. Шулай итеп, Идел — Кама Болгариясе рәсми рәвештә ислам динен кабул итә.

Моңардан бер ел элек болгар ханы Алмас Шилки углы Багдад хәлифе Моктадирга илчелек җибәрә. Хәлифтән ул галимнәр, мәчет, ныгытмалар төзүче белгечләр, болгарлар арасында ислам динен таратырлык оста вәгазьчеләр җибәрүен үтенә. Хәлиф Моктадир үтенечне кире какмый һәм болгар иленә башында Сусан әр-Раси торган зур илчелек озата. Ибне Фадлан исә шушы илчелекнең сәркатибе — секретаре була, күргән-белгәннәрен соңыннан язып та калдыра. (...)

(...) Әлеге илчелек, Багдадтан 309 елның 11 сәфәрендә (милади 921 елның 21 июне) чыгып китеп, Персия һәм Хива аша үтә. Хивадан исә алар март башларында чыгалар да 310 елның 12 мөхәррәмендә (милади 922 елның 11 мае) Болгарга килеп җитәләр. (...) Илчелек килгәндә, Болгар ханы Алмас, күрәсең, инде аллага иман китергән булгандыр, әмма атасы Шилки дөньядан мәҗүси килеш киткән. Илчелекне кабул иткәч, Алмас хан үзенә Җәгъфәр бине Габдулла дигән мөселман исемен ала. Ханның рәсми рәвештә ислам диненә күчүе бу динне илдә тәмам ныгыта. (...) Идел буенда мөселман мәдәнияте урнашуны нәкъ менә шушы дата белән билгеләргә кирәк.

Татарларның (монголларның—Ред.) Каспий буе далаларына үтеп керүе һәм Батый ханның көчле Кыпчак дәүләтен төзүе Болгар мәдәниятенә әллә ни зур зыян китерми. Татарлар, рус князьләрен кысмаган кебек, болгарларга да мөстәкыйльлек бирәләр, мәдәни тормышларына кагылмыйлар — елның елында билгеләнгән кадәрле ясак түләп торсаң, Кыпчак дәүләтенә шул җитә.

Мөселман мәдәниятенең ике зур үзәге саналган Персия һәм Болгар арасындагы сәүдә юлында үсеп чыккан татар дәүләте, бераз вакыттан соң, күршеләре белән алыш-биреш итә башлый. Бу дәүләт тә, болгарлар кебек үк, бераздан мөселман мәдәнияте йогынтысына бирелә, ислам динен рәсми рәвештә кабул итә. Кыпчак дәүләтенең мөселманлашып китүе Болгарның мәдәни абруен, әһәмиятен күтәрә һәм, чыннан да, бу дәвердә без анда мәгърифәт чәчәк атуын күрәбез. Болгар мәдәниятенең иң зур казанышлары Кыпчак дәүләте хакимлек иткән чорга туры килә. Илнең мәркәзе булган Болгар шәһәре көнчыгыш Европаның зур сәүдә үзәгенә әверелә, монда төрле илләрдән сәүдәгәрләр, дин-мәдәният әһелләре, һөнәрчеләр агыла, куәтле мәдәни тормыш кайный. Борынгы Болгар урынында (Татар республикасының Спасск кантонында) бинаһая зур биналардан калган хәрабәләр моның шаһиты. Искиткеч матур бизәкле керач кирпечләр белән тышланган, гарәп язулары белән бизәлгән биналар болгар архитекторларының һәм рәссамнарының осталыгы турында сөйли. Шушыларга тагын су үткәрү корылмаларын, математик төгәллек белән төзелгән таш диварларны, гаҗәеп нык составлы цементны да өстәсәк — күз алдыбызга XIII—XIV йөзләрдә Болгар илендә яшәгән инженерлар һәм техникларның бөек казанышлары килеп баса. Шушы дәвернең гарәп язулы кабер ташлары да рухи мәдәниятнең гаять югары дәрәҗәдә булуын сөйли. (...)

Болгар шәһәре зур мәйданны биләп торган. Каланы бер яктан әйләндереп алган ур алкасы гына да җиде чакрымга сузылган, тышкы якта исә бистәләр сибелешкән. Мәсәлән, шәһәр тирәсендә христианнар бистәсе, әрмән чиркәве, яр буенда зур сәүдә үзәге — Ага-базар булуы билгеле. Ур эчендәге кала аркылы-торкылы кисешкән урамнар, тыкрыклар, шау-шулы мәйданнар белән тулган була. Хәзерге көндә анда ялан кыр, бер өлешен генә Болгáры дигән рус авылы алып тора. (...)

1361 елны Болгар шәһәре татар ханы (Алтын Урда әмире — Ред.) Булат Тимер тарафыннан туздырыла, ә 1432 елны руслар басып алганнан соң ул тәмам бушап кала. Шуннан соң инде кала торгызылмый. Риваятьләрдә дә Булат Тимернең Болгарны яндыруы телгә алына. Дөрләп янган каланы халык ташлап китә, Чулман суыннан төньяктагы калын урманнар арасына кереп яшеренә. Шулай итеп, бай матди һәм рухи мәдәниятькә ия булган халык көтмәгәндә урман-чытырман арасында яши башлый. Болгар-татардан чыккан Үтәмешевләр шәҗәрәсендә, мәсәлән, аларның ерак бабасы Сөләйманның шул янгыннар вакытында Болгардан качып китүе, Бурбаш авылына (Мамадыш кантонында) килеп урнашуы әйтелә. Шул ук нәселдән чыккан Туктар углы Ишмөхәммәт соңрак чирмеш авылы Мәскәрәдә тора башлый, бу авыл хәзерге көндә дә аның исеме белән Ишменево дип йөртелә икән (Арча кантонында). Болгарның азаккы ханы Габдулланың уллары да төньякка качып китәләр, Иске Казан дигән җиргә килеп урнашалар (Арча кантонында).

Әмма моның белән генә болгар мәдәнияте яшәүдән туктамый. Шәһәрне руслар җимергәннән соң биш ел да узмый, болгар халкының дәүләтчелеге яңа башкалада — Казанда кабаттан торгызыла, бу юлы тәхеткә хан булып татар династиясе вәкиле утыра. Казан ханлыгының дәүләт төзелеше Идел — Кама Болгариясеннән мирас итеп алына. Яңа дәүләттә күпчелекне элекке халык тәшкил иткәнлектән, анда сәүдә эшенә булган хирыслык яши бирә, элекке элементлар дә яңара.

Әлбәттә, Казан ханлыгында төп халык болгарлар булган, ә дәүләт башында торган татарлар бераздан җирле халык арасында йотылып, ассимиляцияләнеп беткән. Казан мөселманнары шушы көнгә хәтле үзләрен татар дип санамыйлар, аларның аңында болгарлык бик тирән тамырлар җибәргән. Рус елъязмаларында Казан ханлыгы халкының «татар» дип түгел, ә «казанлылар» дип аталуы да күп нәрсәне сөйли. Мәсәлән, шул ук елъязмаларның XIX томында урнаштырылган «Казанский летописец» әсәрендә «казанлылар» термины 650 тапкыр очраса, «татар» сүзе исә 90 тапкыр гына телгә алына. Дин, тарихи истәлекләр, тормыш-көнкүреш, сәүдә бәйләнешләре — бер сүз белән әйткәндә, Казан ханлыгының бөтен мәдәнияте табигый рәвештә болгар мәдәниятенә барып тоташа, аның дәвамы булып тора.

Казан ханлыгында мөселман мәгърифәте зур казанышларга ирешә. Ил гизүче шәехләр, дингә өндәп, чирмешләрдә һәм Зөя буе авылларында йөриләр, җирле халыкларга мәдәният тараталар, аларны гарәпчә укырга-язарга өйрәтәләр. Ислам динен кабул иткән һәр авыл мәчет салу белән беррәттән мәктәп тә төзергә тиеш була. Мәктәпләрнең кайберләрендә шәрык илләрендә белем алып кайткан атаклы шәехлар сабак бирә, дистәләгән еллар эшләп килгән андый мәктәпләрнең исеме тарихта калган. Мәдәни тормышның ул чакта гөрләп торуы хакында Хисаметдин углы Шәрәфетдиннең китабында сөйләнә: Казан ханлыгына кергән авылларның исемлеге китерелә, атаклы мәктәпләр, исемнәре күп илләрдә билгеле шәехләрнең каберләре күрсәтелә. Зәвык белән язылган кабер ташлары, борынгыдан калган күпсанлы кульязмалар, алардагы гаҗәеп бизәкләр — барысы да культураның гаять югары булуы турында сөйли.

Казан шәһәре, зиннәтле сарайлары белән, Болгардан калышмаган. Кремль калкулыгында утырган биш мәһабәт мәчет үзләренең бизәкле диварлары, төсле кирпечләренең ялтыравы белән (моңа кнзяь Курбский язмаларында ишарә ясала) әллә кайлардан игътибарны тартып торган. Таштан төзелгән хан сарае, җәмагать мунчалары һәм дә хәзерге кунак йорты, университет һәм Печән базары урнашкан тирәдәге мәчетләр — барысы хакында да борынгы язмаларда мәгълүматлар бар. Казанда хәзерге көнгә хәтле сакланып, риваятьләргә кергән ике таш йорт та шул заманнан калган, дип сөйлиләр.

Хан заманындагы Казан Федоров калкулыгыннан Печән базарынача һәм Кремльдән Кабангача җәелгән зур территорияне алып торган. Ул чактагы Казанның гомуми күренешен түбәндәгечә күз алдына китереп була: кәкребөкре урамнар белән челтәрләнеп беткән бистәләр, өйләрнең күбесе агачтан, алар ачык-якты төсләргә буялган, кая карама биек манаралы мәчетләр. (...)

Казанда елның елында Болгардан монда күчкән зур

базар эшләгән. Бирегә Россиядән дә, төньяк төбәкләрдән, Себер, Төркестан, Персия һәм Кавказ ише җирләрдән дә сәүдәгәрләр җыела торган булган. Монда дөньяның күп илләреннән товарлар һәм капитал агылган, халык торган саен байый барган.

Шулай да Казан ханлыгының гомере гаять кыска була, ул йөз егерме ел да яшәми. Рус дәүләтенең ашкынып Көнчыгышка омтылуына каршы тора алмый ул. Ил белән идарә итүче катламның хәрбиләр һәм сәүдәгәрләр партиясенә бүленүе дәүләтнең җимерелүен бик нык тизләтә. Бу ике партия уртак максат — милли дәүләтне саклап калу өчен берләшә алмый. Ватандарлык хисенең зәгыйфьлеге — мондый җәмгыять өчен бик характерлы сыйфат. Казан ханлыгы, Болгар ханлыгы кебек үк, сәүдә стихиясенә бирелгән дәүләт була, ә сәүдә эше асылда гел халыкара, космополитик характерга ия бит. Капиталистка милли аерымлыклар юк, аны табыш алу мөмкинлеге генә кызыксындыра. Болгар дәүләтеннән килгән сәүдә традицияләре Казан ханлыгы чорында да бик көчле була әле. Милли партиянең тышкы дошманга каршы көрәш оештырырлык талантлы һәм егәрле җитәкчеләре булмый, ул шулай ук рус протекторатына ризалашырга әзер торган зур йогынты көченә ия сәүдәгәрләр партиясе белән берләшү юлын да таба алмый.

Таркаулык, милли бердәмлек җитмәү Казан ханлыгының җимерелүе белән генә тәмамланмады, гомумән мөселман мәдәнияте өчен зур фаҗига булды. 1552 елны рус гаскәрләре Казанны басып ала. Дөрес, халыкны бөтенләй буйсындыру өчен, яулап алучыларга тагын җиде ел вакыт кирәк була, тик татарлар Казанны барыбер үзләренә кайтара алмыйлар. Яулап алучылар җиңелгән халыкка карата үтә дә рәхимсезлек күрсәтәләр — политик мөстәкыйльлекнең эзе дә калдырылмый. Рус яулап алуына каршы башланган көрәш мөселман мәдәнияте истәлекләрен аяусыз юк итүгә, корытуга китерә. Мәчетләр нигезләренә хәтле җимерелә, мөселманнар калалардан еракка куыла. Данлыклы мәктәпләр, мәдрәсәләр, борынгы китапханәләр яндырылып көлгә әйләндерелә, буыннан буынга тапшырылып килгән матди һәм рухи хәзинәләр ут эчендә һәлак була.

1361 елдагы кебек, кара урман эчләре Казан, Арча һәм башка калалардан качкан халык белән тула... Сугышта татар халкының иң яхшы көчләре, чәчәге һәлак була. Халык күңелен өметсезлек, рухи төшенкелек биләп ала. Исән калганнар инде мәдәниятне үстерү, яңа җәүһәр иҗат итү турында түгел, ә кырыс тормыш шартларында җанны саклап калуны кайгыртырга тиеш булалар. Шулай татар зыялыларының соңгы буыны калын урманнар эчендә гомер кичерә. Шуда волостеның караңгы бер почмагында урнашкан Ашлы Сәрдлә авылында хан кызының каберен күрсәттеләр, ул да шулай фәкыйрь авыл өендә яшәгән. Елъязмачы күчеп килгән мәшһүр шәехләрне дә искә ала: «Тугмөхәммәт углы Ишмөхәммәт изге адәм иде. Утыз алты ел буе Адай авылында мәктәп тотты, мәктәбенең даны еракларга җитеп, шәкертләре дә күп иде. Менә егерме ел инде аның тәрыйкатеннән баручы, бу эшкә күңел салучы бер кеше дә калмады».

Мөселман мәдәнияте өстенә төшкән зур сынаулар, тар-мар итүләр аркасында татар халкының культура дәрәҗәсе бик нык түбән төшә. Кала тормышыннан кинәт сала шартларына күчү сәбәпле, татарлар борынгыдан килгән бик күп белемнәрен, һөнәрләрен югалтырга дучар ителәләр. Мәсәлән, мәһабәт биналар төзүне, аларны төрлечә бизәү алымнарын, сусаккергеч торбалар салу кебек нәрсәләр акрынлап онытыла башлый... Идел буе мөселман мәдәнияте өстенә өч йөз илле елга сузылган кара төн килә. Борынгы мөселман мәдәниятен бөтенләй үзгә, ихтимал, бераз югарырак баскычта торган җиңүчеләр культурасы басып китә. Бу инде Европа цивилизациясенә караган культура була. Без биредә рус культурасының әһәмиятен һич тә кечерәйтергә җыенмыйбыз, әмма шул ук вакытта рус культурасы таралганга кадәр Идел буенда бөтенләй башка мәдәният чәчәк атуын да искәрми кала алмыйбыз. Монда җиңүчеләр культурасының кертелүе борынгыдан килгән җирле мәдәниятнең тамырына балта чапты. Без үз культурабыз, тарихыбыз белән мавыгып, бу җирләрдә безгә хәтле дә халыклар яшәвен еш кына онытып җибәрәбез; әйе, Идел буенда безгә хәтле нинди мәдәниятләр, традицияләр, катламнар булуын истән чыгарабыз... Руслар ягыннан җирле тарихка игътибар җитмәү үзен бик нык сиздерә. Болгар һәм Казан ханлыклары тарихы шушы көнгә хәтле өйрәнелми ята; Мәрҗани, Әхмәров, Вәлидов кебек татар тарихчыларының хезмәтләре дә русчага тәрҗемә ителмәгән; шушы төбәккә караган шәрык чыганакларының фәнни-тәнкыйди текстлар җыйналмасы да әлегәчә тупланмаган...

Яшәү өчен барган көрәш мөселман мәдәниятен сындыра алмады. Дөрес, укымышлылыкның гомуми кимәле шактый түбәнәйде, китап танучылар саны да шактый кими төште, Персия, Бохара, Төркестан кебек мәдәни үзәкләр белән бәйләнеш зәгыйфьләнде, сүлпәнәйде, ләкин бөтенләй үк өзелмәде... Ерак авыллардагы галим муллалар, урта гасырлардагы монахлар сыман, күңел биреп борынгы кулъязмаларны күчерде, битләрен матурлап бизәде, текстны төсле каралар белән язды. (...) Бай сәүдәгәрләр исә укымышлыларга ярдәм кулы сузды — аларга шәрык илләреннән төрле кулъязма китаплар алып кайтып тапшырдылар. (...)

### М. Г. ХУДЯКОВ ФАШ ИТКӘН ФИКЕР ЮНӘЛЕШЕНЕҢ БЕР ҮРНӘГЕ

*Инородецларны руслаштыру өлкәсендә үткәрелгән политиканың беренче һәм төп коралын, әйтергә кирәк, зур осталык белән һәм җирле шартларны исәпкә алып башкарылган колонизация тәшкил итә... Әгәр дә бу меңнәрчә күченүчеләрне инородецларның рус йогынтысыннан читтә торган тоташ массасы арасына китереп утыртсаң, әгәр күчеп утыручыларның экономик ихтыяҗларына үтә дә игътибарлы булып, инородецлар яшәгән төбәкне аларның авыллары белән аерым-аерым утрауларга бүлгәләп чыксаң, әгәр дә әлеге колонизацияләүче кадрларны яңа күчеп килүчеләр белән ара-тирә ныгытып торсаң, ул чакта бу халыкның руслашуы тәэмин ителде дип исәпләргә мөмкин. Моннан соң инде колонист артыннан укытучы гына җибәрәсе кала... Максатларын тормышка ашыру юлында хөкүмәт кулланырга тиешле иң үтемле чараларны тарих үзе күрсәтә: ул да булса рус колонизациясе һәм дә ике телдә укыта торган мәктәп булдыру.*

**И. Н. СМИРНОВ.** *Обрусение инородцев и задачи обрусительной политики.— Исторический вестник, 1892, март.*

Идел буеның башка халыклары белән чагыштырганда, татарларда туган телдә белем бирүгә игътибар һәрвакыт көчле булганы ачыклана. Татар хатын-кызларының укыйяза белү дәрәҗәсе дә рус хатын-кызларыннан күп мәртәбә өстен... Кол хәленә төшүгә дә карамастан, татарлар милли мәктәпләрен саклап кала алдылар, һәм бу хәл Идел буе мөселман мәдәниятенең кабат күтәрелүенә, яңаруына сәбәпче булды. Яши башлавына бер мең ел тулыр алдыннан ул тагын аякка басты. Европадан искән укымышлылык җиле барлык мөселман илләрендә мәдәни хәрәкәт уятты. Ул шулай ук Идел буена да үтеп керде. Мөселманнар арасында башланган мәдәни җанлану соңгы елларны кайнап торган чишмәне хәтерләтә, татарларда хәзер әдәбият, милли театр, матбугат бик нык үсте, ныгыды; татарлар арасыннан зур җәмәгать эшлеклеләре үсеп чыкты; Идел буе мөселман мәдәниятенең 1000 еллыгы бәйрәменә ике ел калганда, шушы мәдәниятне сүндерми саклаган халык кабат үз дәүләтчелеген торгызуга иреште. Инде башланырга торган икенче меңьеллыкта Идел буе мөселман мәдәнияте яңа баскычка күтәрелер дип ышанасы килә. Килеп кушылырмы ул әлеге яңа баскычта бөтендөнья культурасына, әллә инде үз йөзен саклап калырга тырышырмы? Европадан килгән стихия дулкынына кушылып киткән очракта да Идел буе мөселман мәдәнияте аңарга кабатланмас эчтәлек өстәр, бөтендөнья җәүһәрләренә үз өлешен кертер дип, ышанып әйтергә мөмкин. Мең ел дәвамында өзелми килгән мәдәни традицияләр моңа ышанычлы дәлил булып тора.

**1922 ел**

**Солтан ШӘМСИ** тәрҗемәсе

һич кенә дә күңелем сөйми шул «факт» дигән сүзне. «Кәнсәләр» исе аңкып тора аннан. Әмма фактларның үзләрен яратам, чөнки алар беркайчан да үзгәрә белмиләр, усаллардан һәм хәйләкәрләрдән дә курыкмыйлар. Шыттырырга яратучы, юкны бар дип сөйләргә маһир кешеләр дә тормышның үзендәге вакыйгалардан кызыграк нәрсә уйлап таба алмыйлардыр. Нинди генә хәлләргә юлыкмыйсың бүген...

...Гади профсоюз әгъзалары, атна саен гомумләүкәгә менүчеләр депутат мандатлары алалар.

...«Поинт» исемле совет-фин фирмасы Казандагы борынгы Пассажны хәрабәләрдән торгызуга керешмәкче.

...Яшьләр өчен инде күптәннән көтеп алынган «Идел» журналы чыгар көн дә җитте. Хәзер татарча «Мурзилка» турында сүз алып баралар. Тик сабыйларның кайсы буынына мондый бәхетнең насыйп буласын гына әйтүе кыен.

ФИКЕР

Римзил ВӘЛИЕВ

# КЫЙБЛА

ФИКЕР

...Заманында бер карыш җир өчен сәнәк тотып чыккан, утызынчы елларда колхозга соңгы тавыгын илтеп биргән агайның газиз улы бүген бушлай диярлек бирелгән җирне эшкәртергә теләми, тау кадәрле вәгъдәләргә дә карамастан, хуҗа буласы килми аның!

...Эшчеләр һәм инженерлар аренда ярдәмендә аякка бастыру өчен Казанның электр механикасы заводын «сатып алалар».

...Безне космос аша Америка белән тоташтырган телевизион күпер вакытында бер тәкъва апабыз: «Бездә секс юк!» — дип кычкыра. Океанның теге ягында да, бу ягында да шаркылдап көләләр. Көлмәслек тә түгел, чөнки тәнен сатып акча эшләүче туташлар турында язмаган газета-журнал калмады бит.

...НАТО офицерлары, чит ил хәбәрчеләре безнең яшерен заводлар һәм полигоннарда иркенләп йөриләр. Ә совет хәрбиләре һәм журналистлары Техаска, я булмаса Филадельфиягә юл тоталар. Бөтен җәмәгатьчелек атом-төш ракеталары һәм химик снарядларның юк ителүен күзәтә.

...Илебезнең төрле шәһәрләрендә тәннәрен яфрак кадәрле генә ефәк кисәкләре белән каплаган буяулы-кершәнле кызлар сәхнәләрдә боргаланалар. «Иң гүзәл кыз» исемен алу өчен ярышта катнашуны берәү дә адәм мәсхәрәсе санамый. Безнең кайбер фильмнарыбыз хәзер хәтта чит ил тамашачыларын да шаккатыралар.

...Советлар Союзында, дөньяның төрле илләрендә чыга торган газета-журналлар Казан үсмерләренең канкойгыч сугышлары турында әледән-әле хәбәр биреп торалар. Совет һәм чит ил журналистлары өчен үткәрелгән махсус брифингта да шул хакта сүз бара.

...39 яшьлек инженер завод-фабрика чүпләрен һәм калдыкларын чит илгә сатып, аларны компьютерларга алмаштыру белән шөгыльләнүче кооператив төзи, миллионнарча сум хезмәт хакы ала, аның партия взносы 90 мең сумга җитә. Финанс министры әлеге кооператив җитәкчесен астыртын эш итүче һәм жулик дип атый. Әмма министрның бу сүзләре 39 яшьлек инженерга СССР халык депутатлыгына кандидат итеп теркәлергә бер дә комачауламый.

...Муллалар һәм поплар курыкмыйча төрле трибуналарга menәләр, телевизордан чыгыш ясыйлар, атеист-лекторларның төшләренә дә кермәгән алкышлар яулыйлар.

...Трамвай туктальшында бер абзый: «Демократия кирәкми, колбаса бирегез!» — дип кычкыра. Кибет киштәләреннән теш пасталары, сабыннар, кер порошоклары юкка чыга. Әбиләр үзләреннән соң килгән буыннарга да җитәрлек тоз запасы туплыйлар.

...Гади хезмәткәрнең 16 яшьлек улы кайгыга төшкән: аңа ашыгыч рәвештә япон видеомагнитофоны һәм дә чит илдә юнәткән кроссовка алмасаң, дөньясы түгәрәк түгел.

...Калын һәм юка журналлар тирәсенә тупланган язучылар (бигрәк тә башкалада) бер-берсенә сүз ядрәләре аталар, гаскәриләрдән уздырып җибәрәләр.

...«Мәйданнан безне кысып чыгардылар. Югалтулар күп, чигенергә туры килә,— колакчыкларда комбатның гыжлаган тавышы ишетелә.— Йортның беренче катын калдырырга мәҗбүр булдым. Ярдәм сорыйм. Яралыларны коткара алмыйм». Бу юлларны мин уйлап чыгармадым. Алар тормышның үзеннән алынды. Биш бронемашина яндырылган, шуларның берсе КПССның шәһәр комитетын саклаганда һарап булган. Бу хәлләр 1988 елның ахырында, илебездәге Кировабад (Әзербайҗан ССР) шәһәрендә булып үткән.

...Чиратлар. Берсендә кирәк-ярак, җылы киемнәр тапшыралар, икенчесендә кан бирәләр. Табигать бәла-казаларыннан, төрле аварияләрдән зыян күргән картларга, хатын-кызларга, балаларга, ирләргә ярдәм кулын сузалар, аларның кайгыларын уртаклашалар. Гомердә бер күрмәгән кешегә дә туганнарча карау хас безнең халыкка.

...Көннәрдән бер көнне слесарь үзе эшләгән ТЭЦтан китә һәм профессиональ политик булып, үз фикерләренең кыюлыгы, үтә дә гыйлемлелеге белән кешеләрне таң калдырып, чит илләрдә йөри.

...Үзәк газетадан килгән фотохәбәрче элекке генеральный секретарьның киявен, министр урынбасарын һәм тагын шундый зур дәрәҗәле кайберәүләрне рәсемгә төшереп ала. Аларның барысы да төрмә киемнәреннән, барысының да чәчләре кыска итеп кыркылган.

...Диктор Казандагы тимер юл вокзалыннан «Харьков — Новосибирск» поездының кузгалуы турындагы белдерүне татарча игълан итә. Арча электричкасыннан төшкән бер бабайның моңа исе-акылы киткән. Әстәгъфирулла! Бу хәл кайсы илдә, кайсы гасырда соң? Нишләп әле аның туган телендә каяндыр өстән сөйлиләр?

Хәзергә җитеп тормас микән? Һәр кеше мондый маҗараларны күреп-ишетеп йөри бит.

Кемгә ышанырга? Нәрсә эшләргә? Кем гаепле? Кая барырга? Болар — һәр зыялының, һәр намуслы кешенең мәңгелек газаплы уйлары. Хәзер академикка да, балта остасына да, укытучы һәм хисапчыга да шул авыру йоккан. Хезмәт хакларының һәр тиене исәпле абзыйлар иртә-таңнан ук газета киоскысы янына чиратка тезеләләр. Һәркөнне шулай. Алар, гаилә бюджетына зыян китереп булса да, көн саен иллешәр тиенлек газета-журнал сатып алалар. Күптән түгел генә киоскта эшләүче Раяны шүрләтеп алганнар: аның будкасына уяу җәмәгатьчелек исеменнән бер милиционер килеп кергән, әмма «яшереп калынган» «Московские новости» газетасы былтыргы булып чыккан. Киоскта эшләүче аны өеннән алып килгән икән. Хәзер чит кешенең өстәленнән «Огонек» журналларын һәм башка кайбер басмаларны «шудыру» да модага кереп бара. «Аргументы и факты» атналыгы агитаторларның яшерен коралы булып кына хезмәт итми, туп-туры халыкның үзенә килә.

Безнең аңыбыз бертуктаусыз нәрсәдер эзли. Дөреслекне, һич алдан әйтеп булмаслык, 10 ел саен үзгәреп торган тарихыбыз һәм киләчәк тормышыбыз турындагы хакыйкатьне таптмакчы булабыз, күрәсең. Акыл үзенә ачыклык, таяныч, юнәлеш эзли. Сталин вакытында башкачарак иде. Ул бердәндер кояш, алла булды, барысын да белеп, күрсәтеп, бар халык өчен берүзе уйлап, тиешле әмер бирүче илаһи зат урынын биләде. Инде хәзер башкачарак яшәргә, үз башыбыз белән уйларга, аңны тоткынлыктан, куркудан азат итәргә кирәк. Вакыт, күптән вакыт!

Җае чыккач, кыйбла кояшы турында берничә сүз әйтеп китим. Бер генә минутка Башкортстанның Бишбүләк районына (ул Бөгелмәдән ерак түгел) барып кайтыйк. Сезгә чувашлар яшәгән Ермолкино авылы тирәсендәге юеш чокырларда кәкре каеннарны һәм усакларны кисәргә, район газетасы редакциясенең комсыз мичләре өчен утын, редактор җигеп йөри торган мәңге туймас алаша өчен печән әзерләргә туры килгәне бар микән? Төш җиткәч «коры» суда пешерелгән макароннар белән сыйланасың да агач төбендә бераз гына черем итеп аласың. Утын кисәргә җибәрелгән унсигез яшьлек фотохәбәрче нишләп уңны-сулны, урманга кайсы яктан килеп керү һәм аннан ничек итеп чыгу турында уйлап торсын инде!

Яңгыр тамчылары җилкәгә чиертеп уяткач, сикереп торасың. Берни күрерлек түгел, әйтерсең күкне чүпрәк белән томалап куйганнар. Иң мәзәге шул: минем өч иптәшемнең һәркайсы: «Ермолкино әнә тегендә»,— дип, бармаклары белән төртеп күрсәтә һәм үзенең хаклы булуына аз гына да шикләнми. Ә минемчә, көньяк, билгеле, мин караган якта, яки бераз уңдарак. Юк, сулдарак. Ә бәлки уңдарактыр. Ичмасам, кояш та күренми. Һәм күренергә дә охшамаган.

Шулчак ни күзем белән күрим: алдыбызда бер сары тап пәйда булды. «Көнбагыш!» Магеллан матросларының: «Җир!» — дип сөрән салуы белән генә чагыштырып була бу кычкыруны. Ә көнбагыш, сары керфекләре арасыннан энҗедәй тамчылар тамызып, салмак кына чайкалып тора. Аның йөзе болытлар артына качкан кояшка юнәлгән. Мөгаен, бер ходай бәндәсенең кесәсеннән төшеп калган орлыктан шытып чыккандыр инде ул. Рәхмәт сиңа, туган җир туфрагы! Рәхмәт сиңа, гел кыйблага йөз тотучы көнбагыш!

Ул вакыттан бирле инде 22 ел узды. Әмма Ермолкинога илтүче юлны күрсәткән сары көнбагыш һаман да истән чыкмый. Ул хакыйкатькә, максатка, дөреслеккә йөз тоту гадәтен йоктырды. Әгәр каядыр омтыласың, нәрсәгәдер баш иясең икән, иң яхшысы — дөреслеккә үрелү аша баш ию.

Хәзер каршы төшүләр, кире кагулар һәм бәхәсләр чоры. Пионерлар һәм пенсионерлар бәхәсләшә, министрлар һәм инженерлар... Менә «Правда» газетасының 1989 елның 27 апрелендә чыккан саны. КПСС Үзәк Комитеты Пленумында чыгыш ясаган ораторларның нотыкларын шушы газета гына бастырды (күрмәгән булсагыз, укып чыгарга киңәш итәм). Мине югары эшелон пенсионерлары һәм аларның бәхилләшү сүзләре түгел, ә Үзәк Комитетында калучы, егәрлекләре ташып торган партия җитәкчеләре бик гаҗәпләндерде. Алар үз фикерләрен өздереп, ихлас итеп әйттеләр. Бүген аларга бер дә җиңел түгелдер. Халыкны да оештыр, үзгәртеп коруны да алып бар, товарлар да бөтен кешегә җитәрлек булсын. Хәер, кемгә генә җиңел икән хәзер?

Мин бер нәрсәне аңламадым. Халыклар уянган, җәберләнгәннәрнең ярасын дәвалаган бу чорда Совет иле өчен армый-талмый эшләгән, яуда кан койган Идел буе немецларының үз автономияләрен соравына каршы чыгу сәяси җитәкчегә абруй өстиме? Тбилиси трагедиясе турында эндәшмәү өчен зур акыл кирәкме? Үзләренең сайлауларда төшеп калуларын матбугатның корткычлык итүе, агитаторларның йомшак булуы, сайлаучыларның аң дәрәҗәсе түбәнлеге белән аңлату нигә кирәк булды икән? Үзгәртеп коручыны экстремисттан аеру читен булган бер заманда нигә инде рәсми булмаган үзешчән оешмаларны «милләтче», «дошман» дип карарга? Алар барысы да бериш түгел ич! Нишләп бу «партиягә атака», «нигезләрне какшату» булсын? Бернинди разнарядкаларга да карамастан, СССР халык депутатларының 88 процентын диярлек коммунистлар тәшкил итә ләбаса! Депутатлыкка эшчеләр азрак сайланган икән, бу әле аларны






кемдер кыскан, алдаган дигән сүз түгел. Үзләре сайлап алган, тавыш биргән. Димәк, күпчелекнең мәнфәгатен яклаучы лидерлар хәзергә азрак, бары тик шул гына.

Йомгаклау сүзе генә күңелне тынычландырды, өмет уятты. Ә чыгыш ясаучылар КПСС Үзәк Комитеты членнары булсалар да, мин аларның сүзләре белән килешә алмыйм һәм моны яшермим. Һәм һәркемнең үз фикерен яшермичә, ачыктан-ачык әйтә алуына, моның өчен шартлар тудырылуга сөенергә кирәктер.

Заманыбыз катлаулы. Бер дә җиңел түгел. Әмма артка юл юк. Анда — бөтен дөньяга үзен СТАЛИН дип таныткан Иосиф Джугашвили. Анда — социализм идеяләрен мәсхәрәләү. Анда — торгынлык. 85 нче елның апреленнән соң без вакытны куып җитәргә ташландык. Ләкин үзгәрмәгән килеш бик тизләнә алмыйсың. Ватык механизмның шөрепләрен тыгызлап боруның да файдасы юк. Ремонтларга, хәтта сүтеп корырга туры килә. Ничә ел буе үзебезнең «мул» һәм «чәчәкле» тормышыбызны мактап, үзебезгә үзебез сокланып яшәдек. Баксаң, барысы да ал да гөл түгел икән. Кайбер күрсәткечләр буенча дөнья илләре арасында 10 нчы, 21 нче, 42 нче урынга калганбыз. Алга киткән илдәге кебек эшли, хезмәтне оештыра белүгә кайчан өйрәнербез икән?

Соңгы 5 ел эчендә минем башымда чәчем куермады. Әмма хәзер чәч алдырган өчен элекке кебек 1 сум түгел, ә 2-3 сум түлим. Ә ни өчен? Баксаң, хезмәт җитештерүчәнлеге күтәрелә, ягъни минем тормыш хәлем яхшыра икән.

Бульдозерлар, комбайннар, краннар, станоклар, торбалар белән дә шундый ук хәл. Миллиард сумнардан чыгып фикер йөрткәндә, алар артканнан-арта бара. Тик мин тимер-томыр ашамыйм, өстемә кимим, ул индустрия кешегә хезмәт итәргә тиеш. Экономика фәнենә ышансаң, шуның нәтиҗәсендә минем хәлләр дә яхшырырга тиеш. Тик менә нишләптер күренми ул яхшыру.

Хезмәт хакы бары тик эшнең реаль нәтиҗәсенә, сыйфатына турыдан-туры бәйле булган чаклар җитәрме берәр вакыт? Күп эшлисең икән, баш миең яхшы тәгәри икән — каерып ал акчаны. Юк икән — гафу ит. Тырышлар мал таба, мактала, хөрәсәннәр, сәрхүшләр теш төбен суыра. Менә шулдыр инде ул экономикабызның терәге. Шунсыз юньле яши башламабыз.

«Яшәеш аңны билгели»,— дигән Маркс. Килешәм. Шул ук вакытта, төптән уйлап карасаң, аң үзе яшәешне үзгәртә ала бит. Сугыш-талашлар, сөю-хөрмәт хисе, җинаятьчел планнар, һәр төрле юньсезлек, ваклык һәм бөеклек иң башта кешенең аңында, акылында туа.

Яшәешне без аңыбызны, фикерләвебезне үзгәрткәндә генә яңарта алабыз. Иҗтимагый аң җәмгыятебездә авыл хуҗалыгы, төзелеш һәм халык куллануы товарлары җитештерү кебек иң артта калган өлкәләрнең берседер дип уйлыйм. Безнең аң катып калган, аны үзәкләштерү, стандартлаштыру, догматизм чылбырлары богаулаган. Уңга-сулга борылу, алга китү, үсү авыр. Аңыбызны җәмгыять үсешенең иң гади законнарын белмәү корыта, дөньяда ниләр булганын, нәрсәләр эшләнүен белмичә үз эчеңә бикләнеп яшәү бетерә. Безнең кибеп корыган аңыбыз комына демократия һәм ачыклыкны (белемне дә!) тамчылап һәм чүмечләп түгел, ә чиләкләп агызырга кирәктер.

Җиңү килсә, җиңүчеләр табыла ул. Аларга бездә һичкайчан кытлык булмады. Кыенлыкларга гына «хуҗа» табуы кыен.

Уңышсызлыклар һәм бәла-казалар өчен җавап бирер чак җитте. Хәзер хөррият, ни кычкырсаң да килешә дип, без еш кына бар гаепне партия өстенә өябез. Нәрсә, теге вакытларда аның үзенә берничди дә зыян килмәдемени? Ул үзгәртеп коруны үзе үк башлаган һәм аңа үзе җитәкчелек иткән оешма түгелмени? Аны карьерист, ялганчы, каракларда, бушбугазлардан чистартучы, дилбегәне кулга алучы халык бар бит әле. Җәлилләр, Фатыйх Кәримнәр, Шамил Усмановлар, Мулланур Вахитовлар рухы бар!

Үзгәрә заман. Тик хакимлек итәргә, боерырга, күрсәтмәләр бирергә, хакыйкать чыганагы булып яшәргә күнеккән танышларыбыз идарә итү рычагларын кулдан ычкындырырга ашыкмыйлар. Икенче яктан карасаң, микрофонны һәм штурвалны кулына эләктереп алган ярсу егетләребез кайвакыт үзләре үк монополистка әвереләләр һәм беркинди сүз кайтаруны күтәрә алмыйлар. Мескен хаклык-дөреслек үкереп елар иде, бу хәлне күрсә; «Тагын алдандым»,— дияр иде. Монысы — өр-яңа бәла. Бер диктаторны икенче диктаторга алыштыру — минемчә, демократия сукмагыннан читкә тайпылу ул. Кыйбла югалту. Аллага шөкер димме,— бу чир артык киң таралмаган әле.

Без үзебезне, халкыбызны һәм дәүләтебезне яңадан ачабыз, вакыты-вакыты белән шатланабыз, шөбһәләнеп һәм гаҗәпләнеп тә куябыз. Рәсми оешмаларда формальлеккә, бюрократлыкка каршы көрәш бара. Ул арада рәсми булмаган, кемдер кушуы буенча түгел, ә үзләре оешкан берләшмәләр арта. Уянган үзаң безне айныта, гайрәтне көчәйтә. Кая китәр икән ул көч?

«Без яшь чакта су тәмлерәк, һава шифалырак; кояш баткандагы офык та матуррак иде...» Бу бабайның мәзәге һич көлдерми бүген. Чишмәләрдән тозлы су акса, елга — дегет, офык сөрем белән капланса, сагынырсың да бабайның яшь чакларын! Менә шуңа күрә экологлар хәрәкәтенә меңнәр кушыла. Озын торбалы заводлар, атом станцияләре төзүче, елгаларны боручыларның элекке тыныч тормышы бозылды. «Яшелләр» изге, хак эш белән йөри, аларга каршы чыгу беркемне дә бизәми. Уйла, тырыш, җаен тап, кеше, син бит табигать баласы!

Социаль гаделлек, демократия. Бу мәсьәләләр дә — «гөлт» итеп кабынырга торган учак. Казанда Халык фронты төзергә тырышучылар күтәрелеп килә. Бәхәсләр, җыелышлар, митинглар кешеләрне радикалларга һәм консерваторларга бүлде. Үзешчән хәрәкәтләрдә күбрәк рухи кодрәтләрен ачып бетермәгән, мөһим эшләр майтарырга сәләтле, актив кешеләр катнаша. Гыйлеме һәм сәләтенә карата хезмәт хакы һәм дәрәҗәсе түбән булган техника белгечләре, студентлар да бар бу хәрәкәттә. Эшнең асылын белмичә яңгыратып сөйләү, демагогик кычкыру галәмәтләре дә юк түгел. Кайчак үз урынында бик кирәкле

белгечкә: «Син аппаратчы, торгынлык кисәве!» — дип лаф оручы, бер үзен генә «халык» дип санаучылар да очрый. Шул ук вакытта төрле кабинетларда үзен партия яки дәүләткә тигезләгән эреле-ваклы чиновниклар бар. Әлеге дә баягы фикергә, хаклыкка монополия игълан итү гадәте ишектән куылса, тәрәзәдән килеп керә.

«Кайбер матбугат органнары һәм марксизм-ленинизм идеяләреннән ерак торган көчләр партиягә каршы үткен һөҗүм алып бардылар»... Кайда, ничәнче елда әйтелгән сүзләр бу? Казанда, 1989 елның апрелендә. Сайлаулардан соң узган зур киңәшмәдә чыгыш ясаган бер җитәкченең фикере республика газеталарында басылды. Шул ук шөбһәле «сәяси диагноз» Ленинградта үткән пленумда яңгыраган һәм үзәк газета битләрендә элегрәк урын тапкан иде. Нева, Днепр ярларында сайлаулар зур гына иптәшләрне мандатсыз калдырды шул. Белмим, анда ничектер, сәбәпләре төрлерәк булуы мөмкин. Әмма Татарстанда партиягә «һөҗүм итүче» басмалар һәм көчләр миңа билгесез. Бер-ике дистә демагог ул хәбәрне укып куангандыр әле. «Дер селкетәбез боларны»,— дигәндер. Сәке астыннан дошман эзләү заманы узганда калсын, кире кайтмасын дисәк, сәяси гаепләүләр белән ипләбрәк эш итәргә кирәктер. Олыга — олы, кечегә — кече, кешегә — кеше итеп карау, хаклык алдында тигез булып калу — менә дигән изге әдәп, киләчәккә лаек гадәт.

Казанда Татар иҗтимагый үзәге һәм башка яңа оешмалар төзелде. Бусы инде өченче хәрәкәт — бүген киңәеп килгән милли демократик терелү. Авызын ачып тел тибрәтергә иренмәгән кеше генә бүген бу турыда сүз әйтмидер. Мин чатаклыкларны, мәгърип белән мәшрикъны бутау очракларын гына санап китим.

...Русча сөйләшә торган татар апасы, һәр җыелыш, һәр лекциягә барып, бер үк сорау бирә: «Милләт кемгә хаҗәт? Язучыларга гына кирәк түгелме ул?» Юкка гына Үзәк Комитет Пленумы җыелмавы, XIX конференциядә махсус резолюция тиктомалга гына кабул ителмәве турында искә төшерсәң, «милләтче» мөһерен чәпәп куя. Әлбәттә, үзен коеп куйган интернационалист итеп саный.

Кем ул интернационалист? Элегрәк җиңел иде бу исемне алу. Үз телеңне онытасың яки милләтеңне яшерәсең, чит ил пионерлары белән хат алышып, марка, значок җыясың...

Яныңда гына үз теленнән, җырыннан мәхрүм, тамырыннан оялып, табигый милли хисен бер яман шеш дип санаган, эчтән генә мескенләнгән башка милләт вәкиле яшәсә, синең азатлыгыңның бәясе бер тиен бит! Соңгы вакытта Казан радиосы һәм телевидениесе чувашча тапшыру бирә башлагач, минем күңел күтәрелде. Тыңлыйсың — җанга рәхәт. Безнең республикада башка милләтләрнең рухи тормышы өчен шартлар яхшыра икән, димәк, татарлар үзләре дә бетмәс, аларга да Татарстанда һәм башка төбәкләрдә үзләре булып калырга җай чыгар.

*...Казанка суында ялгыш баткан бер әзербайҗанны эзләргә 40 лап милләттәше җыелган иде. Танышы да, гомергә бер күрмәгәне дә шунда... Литва татарлары 4-5 гасыр дәвамында телләрен, җырларын югалтканнар, дингә ябышып яталар. Инде хәзер яңадан тел өйрәнә башлаганнар... Франция җырчысы Шарль Азнавур Спитак корбаннарына ярдәмгә килгәч: «Әгәр сез әрмән булмасагыз, ярдәм итәр идегезме?» — дип сораганнар. «Әйе... Ләкин мин әрмән бит әле!» — дип җаваплаган ул.*

*Милләтләр бетә, телләр тиз арада кушыла дигән рәсми сәясәт болгатты безнең тормышны. Бетми икән шул! Партия бу коточкыч социаль экспериментны туктатты. Милли гаделлек, гармония булдырмыйча демократия турында хыялланасы да юк.*

*Гасыр башында илебездә 180 милләт яшәгән. Хәзер алар йөзләп кенә. Тагын да кимү, шул исәптән татарларның да юкка чыгуы бик мөмкин. Бүген үк инде әби белән онык бер телдә сөйләшә, ана белән ул аңлаша алмый, гореф-гадәт, әдәп нормалары онытыла, җырлар, моңнар кибә. Бер генә халыкның дә үз теләге белән милләтеннән, теленнән ваз кичкәне юк.*



*...Америка, фин татарлары, гаиләдә бала тәрбияләп, үзләренчә яшиләр. Белмим, ничә буынга җитәр аларның көче. Үрнәкме? Әйе. Тик өйдә генә җан асраган милли культура үсми, озакка бармый. Урамга, доньяга чыгарга кирәк. Без бит үз илебездә яшибез, эшлибез, налог түлибез, хокуклар тигез итеп язылган. Милләтне, телне сакларлык булмагач, нигә төзелгән соң Татарстан республикасы? Кайберәүләр уйлаганча, Казан өлкәсе түгел бит ул! Рәсми бәйрәмнәрдә 15 герб эленә, милли костюм кигән 15 пар егет һәм кыз бии. Ә без кайда? Сез «союздаш» түгел, чөнки чит ил белән чигегез юк, диләр (?!).*

Хәсән Туфанның моңарчы басылмаган шигъри аргументына колак салыйк:

«Чик» дигән шиге белән ул
Намуска нигә тибә?
...Россиям чиге барында
Бүтән чик миңа нигә?
Советлар иле чигендә
Азмыни татар каны!
Кергәнне куганда гына,
Фашистны кырганда гына
Чыга ул чиктән бары!

Союздашлык статусы, республикаларның хокукын тигезләү кайчан булыр, гомумән, килерме ул көн? Тик әле анысы да аз — Милли культураларны үстерү өчен хокукый һәм матди гарантия кирәк.

Хөкүмәт, партия органнары белән гайре рәсми оешмалар бергәләп башкарасы эшләр бихисап. Милләтара мөнәсәбәтләр буенча комиссияләр эшләп тора, төрле-төрле планнар, программалар төзелә. Тел, мәдәният үсүе милләтара проблемага кадәр үсеп җитмәстән үк, милли ихтыяҗларны канәгатьләндерү мәслихәттер. Күпме сүзләр сөйләнсә дә, файдасы-нәтиҗәсе хәзергә азрак. Милли телне киңрәк куллану бәгъзе туганнарыбызны хафага сала — башка телләр тыела дигән уйдырмалар таратыла. Милләтара телендә төрле милләтләр аңлашып, ә үз туганың, үз балаң белән туган телеңдә сөйләшү хәерле икәнлеген дә кабатларга, аңлатырга туры килә.

Милләтсезләндерү зур санлы халыкка — русларга да зур зыян салды. Пушкин, Толстой язган тел көнкүреш һәм бюрократия жаргоны белән чүпләнеп, тарала китте. Халык иҗаты, бигрәк тә җирле фольклор онытылып бара. Кайда да үзебезнең җир дип ил гизеп йөрүчеләр күбәйгәч, Россия үзәгендәге авыллар бушап калды. Радиациядән кырылган диярсең! Киң күңелле халыкны телләрне он итә торган тегермәнгә әйләндерү аның үзенә карата ялгыш караш тудырырга мөмкин.

Тарихыбыз кара тапларга буялган, республикабызның гына түгел, бөтен Россиянең үткәнен ялганнардан арындырасы, киң халыкка аңлатасы, яшьләргә төшендерәсе... Югалтулар, нахак бәла ягулар сызландыра халык җанын.

Бүгенге көн безнең кулда, тик тарихны үзгәртеп булмый. Борынгы халыклар, дәүләтләр тормышларын бизәгән яки җимергән, сугышкан, илен саклаган яки җир яулаган, чикләрен киңәйткән яисә җиңелеп, басылып калган. Бүгенге кеше кан коючыларның варисы түгел. Аңа рухи мирас, тормыш тәҗрибәсе кала. Үткәннәрдән атылган уклар, сөңгеләр очып килеп, җаныбызга, тәнебезгә кадалмасын иде. Яраларыбыз болай да әле төзәлмәгән, төзәлмәгән...

Төрлечә фикерләү бар. Мәсәлән, кемнәр алар экстремистлар? Чамадан, чиктән тыш кискен чаралар яклы бәндәләр, дип аңлата сүзлек. Ләкин иң башта кесәсенә бомба салып, почмактан мылтык атучылар искә төшә. Шулай күнегелгән. Дөньяны үзгәртү, гаделлекне яклау юлында курку белмәс гуманистларга карата да «экстремист» мөһере тиз ябыша. Сак булыйк, сәясәт бу!

Экстремизмга охшаш хилафлыклар, минемчә, башкачарак: үз халкын яки төркемен бүтәннәрдән өстен кую, халык хокукына төкерү, демократияне кысу, туган телне рәнҗетү, милли мәктәпләрне ябу, халыкны җырдан, китаптан мәхрүм итү, талантларга, тырышларга юл бирмәү, социаль-мәдәни проблемалар җыелып-өелеп китүгә битараф карау...

Апрель аенда Тбилисида килеп чыккан фаҗиганың тамыры тагын да катлаулырак. Экспертлар канлы күсәкләр, сапер көрәкләре карый, кешеләргә каршы кулланылган газның составын тикшерә. Ә мин беләм: ул газ — торгынлык һәм диктатура сасысы. Чокырларда, базларда, күңелләрдә җыелып яткан исне җилләтергә җилләр кирәк, җилләр кирәк. Вакыт, акыл кирәк!

Яңа чорның, яңа фикерләүнең яхшы яңалыгы да бар, борчыганы да җитәрлек. Әйтик, Татарстандагы унбер милли-территориаль округтан бары ике генә татар СССР халык депутаты итеп сайлану — (Казаннан берәү дә юк) милли телнең информацион базасы рус теленә караганда дистәләр тапкыр зәгыйфь булуын (радио, телевидение, китап, вакытлы матбугат, сәнгать, фән һәм җитештерү сфераларында) аңламау, республикаларда барган миграция һәм демография процессларына җитәрлек игътибар булмау... Рухи тормышны идеология белән алыштырып, идеологиянең үзен формальләштерү кыйммәткә төшә шул.

Тик ятмасак, үтәр ул күренешләр. Дөньябызны эш, намус, акыл, саф күңел бизәр. Яшьләргә күпме четерекле мәшәкать кала, шуның белән бергә зур рухи мирас, тәҗрибә, кан-тир түгеп ирешелгән казанышлар кала.

Достоевский әйткәнчә, матурлык дөньяны коткарыр. Үзебез матурлыкны коткарсак, дип өстисе килә. Журналыбызның тышлыгына «Әдәбият. Культура. Яшьләр. Заман» сүзләре уелган. «Идел»нең беренче саны илебездә халык аңы уянган чорда, агачлар яфрак ярган көннәрдә басарга бирелде. Укучыбыз бездән 7-8 атнага акыллырак, тәҗрибәлерәк, чөнки июльгә кадәр СССР халык депутатларының съезды, Үзәк Комитетның Пленумы үтәсе бар. Тик яңалыкка, үзгәрешкә сусау һич үтмәстер.

Ә бүген тугайлар, уҗымнар яшәрә, шомырт чәчәк ата. Тиздән ишегалдындагы бакчада көнбагыш орлыгы шытып чыгар да үзенең алтындай йөзен кояшка юнәлтер. Күрәселәре алда әле аның. Алда — чыклы тын иртәләр, көйдергеч чилләләр, кырау-боз сугулар, көпә-көндез кыйбла якны оныттырырлык томан-яңгырлар, муллык төягән көз. Шулай да көнбагыш бирешмәс, кояшка табыныр, кояшка табыныр.

■

**Р. МӨХӘММӘТҖАНОВ, Р. ГАЛИЕВ, В. МАРТИНКОВ фотолары.**

# ТАРИХ ҖИЛЕ

## 1. ДАЛА

Багдадтан төньяктагы иң зур шәһәр Мосулга барганда, сулда Хатра исемле борынгы гарәп шәһәренең хәрабәләре кала. Ул Мосулдан 90 км ераклыкта көньяк-көнбатышта Тартар елгасы буена салынган булган. Хәзер монда әл-Хадр исемле кечкенә бер шәһәрчек, ә аннан арырак Да-Хам түбәнлеге һәм күчмә бәдәви кабиләләре генә яшәгән киң сәхралар башлана. Әгәр март аенда Мосулдан әл-Хадр аша көньякка, Евфрат елгасы ярында утырган Ана шәһәренә барасың икән, бу дөньяда син мөсафир булып яратылуыңа үкенмәссең. Безнең татар халкының «хәрәкәттә — бәрәкәт» дигән мәкале гарәпләрдән кергән: «әлә хәрәкә — бәрәкә» монда еш әйтелә.

Да-Хам сахрасы... Март аенда табигать уяна — җирдә әле дым бар, әле кояш көйдерми, йомшак назлы нурлары белән тәңре тудырган һәр җәнлекне, һәр бөҗәкне, һәр үсемлекне иркәли, яшәргә, шатланырга, үрчеп нәсел калдырырга чакыра...

Күктә бер генә болыт кисәге дә юк, көн аяз, кояш әкрен генә Көрдестандагы Карадаг тавы ягыннан күтәрелеп килә. Һава хәйран калырлык чиста. Тукайның далага кымыз эчәргә баргач язган шигыре искә төшә:

Ак күмәч берлән ашарлык саф һава;
Җир яшел; кошлар да сайрый,
валлаһи!
Аз гына бер җил исү берлән үлән
Җирдә уйный кайный-кайный,
валлаһи!

Иксез-чиксез далалар... Кешелек тарихының меңәр еллары берсе артыннан икенчесе үткәндә нинди генә кабиләләр узмаган синең өстеңнән, нинди генә яулар кылычка кылыч килмәгән дә күпме генә каннар коелмаган бу җирләргә... Әнә, күз күреме җиткән җирдә офыкка чаклы дала кыргый мәк чәчәкләре белән тулган. Бинокльдән даланың ерак җирләрен күзәтәм. Әнә уң яктагы үзәндә, Сүрия чиге ягында, зур гына сарык көтүе утлап йөри. Атка атланган буйдак көтүче. Аның өстендә озын кара күлмәк — дишдаша, башында шакмаклы яулык — яшмаг. Аркасына җилкәсе аша мылтык асылган, икенче җилкәсе аша күкрәгендә — патронташ. Ир-егет — ат өстендә, аркасында — мылтык, янында — зур гына куй көтүе, тирә-ягында — иксез-чиксез дала, дөньяга ул ирекле булып туган, ир кешегә тагын ни кирәк? Миндә тарих хәтере уяна — җәйләүләрдә көтү-көтү җылкы һәм куй утлатып йөргән борынгы болгар һәм кыпчак бабаларыбыз искә төшә...

Тагын ай ярым — ике ай чамасы вакыт узар, мәк чәчәкләре кибеп орлык бирерләр, үләннәр саргаер, көндезләрен аяусыз кыздырган кояшка түзә алмыйча, вак-төяк җәнлекләр, бөҗәкләр үзләренең җир асты һәм таш астындагы ояларына кереп качарлар, ә күчмә гарәпләр, көтүләрен куып, төньяктагы Көрдестан тауларына, салкынча тау үзәннәрендә һәм кабыргаларында малларын симертергә китәрләр. Гасырлар буена тормыш шулай барган һәм әле тагын шулай дәвам итәр кебек.

## 2. ХАТРА

Мин Хатра шәһәрендәге борынгы сарайлар һәм гыйбадәтханәләрнең хәрабәләре арасында йөрим. Мондагы архитектурада грек һәм рим культурасының да, Ассирия һәм Бабил (Вавилон) цивилизациясенең дә йогынтысын күрәсең. Минем Афины акрополендә булганым бар, андагы Парфенон храмының классик формаларын бөтен мәктәп балалары беләләр. Борынгы Бабил шәһәрендә күп мәртәбә Иштар капкаларына һәм Бабил арысланына сокланып йөрдем. Заманында дөньяларны дер селкеткән Ассирия дәүләтенең башкалалары Нимруд һәм Ниневия шәһәрләрендәге борынгы сарай җимерекләре һәм Мардук алла сыны белән дә таныш мин. Болар бер генә культура стиленә дә охшамаган. Һәркайсы ачыктан-ачык кычкырып тора кебек: «Мин, моннан 4 мең ел элек атаклы Хаммурапи салдырган храм, дөньяда башка бер генә йортка да охшамаганмын...» «Ә мин моннан 3,5 мең ел элек бөек Саргонның үзенә карап ясалган барельеф, дөньяда берәү генә мин, башка кабатлана алмыйм. Мондый бәдрә матур сакал,

мондый баш киеме тагын кайда бар?!.»

Хикмәт шунда ки, Хатраның гүзәл биналарында һәм сыннарында шул культураларның һәммәсенең дә чагылышын күрәсең. Хатра Рим империясенең провинциясе булган Пальмирадан (хәзерге Сүрия территориясендә) һәм атаклы Баальбәктән (хәзерге Ливан җирендә) төньяктагы Ассириягә, көнбатыштагы Персиягә һәм көньяктагы Бабилгә бара торган зур кәрван юлындагы бай дәүләт үзәге булган. Әле христиан дине дә, ислам дине дә тумаган, ләкин күрше дәүләтләрнең үз аллалары бар, ул илләрдән туктаусыз бай кәрваннар килеп тора, Хатрада сәүдә кайный, тормыш шаулый, шәһәр яңадан-яңа сарайлар, кунакханә һәм гыйбадәтханәләр белән бизәлә. Монда бер генә алла һәм алиһәгә дә дискриминация юк: храмнарда Пальмира һәм Баальбәктән килгән сәүдәгәрләр Афинага һәм Дионисска табына алалар, Ассириядән килгән мөсафирлар үзләренең Ашшур, Нергал, Мардух аллаларына гыйбадәт кылалар. Ә Хатраның үз халкы ислам дине таралганга кадәр үк гарәпләр табынган Латка баш органнар. Монда грек һәм рим колонналары да, Бабил стилендә ясалган капкалар да, Ассирия ысулында эшләнгән барельефлар да күрәсең.

Менә Хатра патшаларының һәм зыялыларының сыннары. Ком ташыннан ясалганнары начар сакланган, ә соры граниттан ясалганнары бик яхшы килеш тора. Башларында озын бүрекләр, өсләрендә читләрен мех белән бизәкләгән камзуллар, иркен һәм киң чалбарлар. Күз алдына ерексездән Болгар дәүләте чорындагы бабаларыбызның киемнәре килеп төшә: алар да бит мехлы камзуллар һәм шундый бүрекләр киеп йөргән... Сыннарның уң кулы — сул җилкәдә: «Тынычлык белән, сәүдә белән килгәннәрне без сый-хөрмәт белән кабул итәбез!» Ә сул куллары кылыч сабын кысканнар: «Без — мескеннәр түгел, сугыш белән килгәннәрне кылыч белән каршы алырбыз!»

Хатра дәүләтенең символы бөркет булган бугай — сарайның фасадында, капкаларда, патша киемнәрендә бөркет рәсеме күренә. Менә ул кайдан килә икән төре походларын кылыч белән каршы алып, күп җиңүләргә ирешкән Сәләхетдиннең байрагында бөркет рәсеме! Һәм бүгенге күп гарәп илләрендә, шул исәптән Мисыр, Гыйрак һәм Сүрия гербларында бөркет булуы очраклы хәл түгел икән.

### 3. НӨСӘЙРӘ ФАҖИГАСЕ

Хатраны, кызганычка каршы, үткен кылычлары да, капка башына төшерелгән бөркетләре дә саклап кала алмаган.

Безнең эраның 250 нче елында шәһәрне, зур гаскәр белән килеп, сасанидлар династиясеннән Персия патшасы Шапур I (гарәпчә — Сапор) урап алган. Хатра патшасы Дайзан мондый яуларны инде күргәләгән, әле дә бирелергә исәбе юк: шәһәрнең гарнизоны көчле, баштан-аяк коралланган, азык-төлек күп, җир астыннан үткәрелгән керамик торбалар буйлап Тартар елгасыннан җитәрлек су килеп тора... Каланың таш стеналары да нык, әле аларны җимерерлек көч булганы юк иде, — стеналарның ике бөҗрасын да дәүләтнең иң оста сихерчеләре тылсымладылар бит...

Ләкин кала дошман кулына эләгә, шәһәрнең иң затлы кешеләре, иң күркәм ирләре патша белән бергә кырылып бетәләр. Хатра көч белән түгел, ә хыянәт аркасында алына. Һәм бу вакыйганың фаҗигасе шунда: үз халкына һәм атасына Дайзан патша кызы Нөсәйрә хыянәт итә.

Урта гасырдагы гарәп тарихчылары язмаларында, бүгенге гыйрак халкының фольклорында һәм поэзиясендә Нөсәйрә хыянәте турында менә нәрсә риваять ителә.

Сасанид гаскәре Хатраны урап алгач, Нөсәйрә, патша сараеның түбәсенә менеп, дошманнар урдасын күзәтә. Шулвакыт ул Персия патшасы Шапур I нең чатырыннан чыгып килгәнен күреп ала, яшь патшаның сынына, йөзенә, атлауларына хәйран калып, тәмам гашыйк була: төннәрен йокысы кача, гел Шапур турында гына уйлый башлый.

Гыйшык утларында янудан түзәр хәле калмагач, Нөсәйрә төнлә Шапурга үзенең хезмәтчесен җибәрә. Хуҗабикә сорый:

— Минем йөрәгемнең бердәнбер патшасы! Әгәр дә мин сиңа каланы ничек итеп алу хәйләсен әйтсәм, син миңа нәрсә бирә алырсың?

— Мин сине үземә алырмын һәм бу җиһандагы иң гүзәл, иң мәшһүр хатыннарның барысыннан да югарырак күтәрермен, — дип вәгъдә бирә Шапур патша.

Шатлыгыннан акылын җуя язган Нөсәйрә Шапурга кала стеналарының сихерен — тылсымлы серен ачып бирә:

— Ак күгәрчен канын зәңгәр күзле хатынның күрем канына куш, шуның белән ак күгәрчен муенына үз әмерене язып, күгәрченне очыр. Стенаның күгәрчен кунган өлеше җимерелер, һәм кала синең кулда булыр...

Шапур Нөсәйрә өйрәткән чараны төп-төгәл үти. Кала стенасы күгәрчен куну белән ишелеп төшә, фарсы гаскәре кала эченә ябырылып керә, андагы ун мең ирне тураклый, Дайзан патшаны да кисеп-таптап үтерә...

«Түгелгән каннан Тартар елгасы өч көн буена кып-кызыл булып акты», — дип яза урта гасыр тарихчысы.

«Шапур белән Нөсәйрә туеның байлыгын һәм фарсы гаскәренең кәеф-сафа кылып шатлыклы бәйрәм итүен Хатра халкының аһ-зары белән чагыштырсаң, тау-ташлар чыдамыйча ярылыр иде», — дип сөйлиләр гарәп картлары озын айлы кичләрдә...

Нөсәйрә шулай морадына ирешә, ул инде бәхетле булырга тиеш кебек югыйсә, ләкин йөрәге үз урынында түгел, күңелен нәрсәдер тырный.

Туйдан соң беренче төнне Нөсәйрә йокысыз үткәрә, патша түшәге аңа бик каты тоела. Түшәк-ястык астына берәр каты нәрсә эләкмәгәнме дип җентекләп тикшереп карыйлар — анда мәңге яшел мирт куагыннан төшкән бер кечкенә генә яфрак табалар...

Берсе артыннан икенчесе йокысыз төннәр башлана. Шул йокысыз төннәрнең берсендә инде түземлеге бетә башлаган Шапур Нөсәйрәдән сорый:

— Синең атаң-анаң нинди кешеләр иде?

— Әүлия кебек яхшы кешеләр иде...

— Сине каккан-суккан чаклары булдымы?

— Гомерем буе иркәләделәр, наздадылар, минем бөтен теләкләремне үтәп килделәр.

— Соң син нигә шундый изге атааңны саттың? — ди Шапур. — Син үз атаңа тугры кыз була алмадың, син миңа да тугры хатын була алмассың!

Ул бөтен сарайны тузгытып ачулана, яшь хатынның түшәген ташлап китә.

Иртән патша Нөсәйрәне каланың иң биек манарасына чакырта.

— Сине дөньяның иң гүзәл, иң мәшһүр хатыннарыннан да югарырак күтәрермен дип мин сиңа вәгъдә бирдеммме?

— Бирдең, падишаһым.

— Менә бу — дөньяда иң биек манара. Ләкин син моннан да югарырак күтәрелерсең!

Дүрт таза гаскәри ирләр Нөсәйрәне, дүрт озын сөңге очына кадап, манара өстеннән дә югарырак күтәрәләр...

Бу риваять гарәп илләрендә төрле вариантларда кабатлана. Гарәпләр — хискә бирелүчән эмоциональ халык, ләкин экскурсовод аңлатканда да, башка гарәп танышларым сөйләгәндә дә Нөсәйрәгә карата кызгану, рәхим-шәфкать хисләре тоймадым мин. Бу мәсьәләдә гарәпләрнең карары катгый һәм иманы камил: илен, халкын һәм ата-анасын саткан кыз иренә дә тугры була алмый...

**Вахит ЮНЫСОВ,**
Гыйрак, Насирия







































*Риф* **ГАТАУЛЛИН** *музыкасы*
*Мөдәррис* **ӘГЪЛӘМОВ** *шигыре*

*Миңа баккан күзләреңнән*
*Үбәм синең шашып,*
*Үбәм миннән башкаларга*
*Булмасын ул гашыйк.*
*Күзләрең белән бер очтан*
*Керфегеңнән үбәм.*
*Ямьсез күзләр караганда*
*Алар төшсен түбән.*
*К у ш ы м т а: Йөрәгеңнән үбәр идем,*
*Күренми шул йөрәк.*
*Ай, ул йөрәк, серле йөрәк*
*Яшь тирәндәрәк.*
*Колак яфракларың синең*
*Кытыклансын — үбәм.*
*Беркайчан да авыр сүзләр*
*Ишетмәсен миннән.*
*Күзләреңнән, битләреңнән*
*Маңгаеңнан үбәм.*
*Җыерчыклар алмасыннар*
*Минем гаеп белән.*
*К у ш ы м т а.*

Рәсемдә: Татарстан комсомолының М. Җәлил исемендәге премиясе лауреатлары Гөлзадә Сафиуллина һәм Риф Гатауллин.

Р. Якупов фотосы



# АК ЯШЕННЕ БУЙСЫНДЫРУ

Дәресне педагогия фәннәре кандитаты Г. Вербицкий алып бара.

Зур теннис нәрсәсе белән күңелне җәлеп итә? Беренчедән, бу уен белән һәр сәламәт кеше шөгыльләнә ала: 10 яшьлекләр дә, 70 яшьлекләр дә... Танылган совет шагыйре С. Островой бервакыт болай дигән иде: «Мин, 75 нең теге ягына чыккан кеше, хәзер үземне яшь вакыттагыдан көчлерәк хис итәм. Ләззәт белән язам, башта — әллә никадәр планнар, фикерләр. Әмма иҗади эшкә муеннан чумган булсам да, һәр көнне иртәнге сәгать җидедә мин «Динамо» стадионына килеп җитәм. Тенниска мин җаным-тәнем белән гашыйк! Кызганыч, бу гыйшык уты миндә чирек гасыр элек кенә кабынды. Теннистан да яхшырак, нәфисрәк, матуррак нәрсә юк дип саныйм».

Әлеге уен безнең республикада да зур популярлык яулый башлады, Казанда, Чаллыда, Зеленодольскида, Түбән Камада. Чистайда теннисның дуслары арта бара. Ләкин уйнарга өйрәнү теләге бер хәл, ә матди шартлар... Бүгенге көндә спорт оешмаларында теннис мәйданчыклары (кортлар), махсус җиһазландырылган заллар аз, белгечләр һәм методик әдәбият юк. Шуңа күрә һәвәскәр теннисчыларга ярдәм йөзеннән «Идел» журналы битләрендә бу мавыктыргыч уенның серләре даими рәвештә яктыртылып барачак.

## I. Зур теннис тарихы

Борынгы Грециядә һәм Римда кечкенә тупка таяк белән сугып, аны челтәр аркылы очыртып уйный торган булганнар. Урта гасырларда Франциядә «Же де пом» (кул белән уйнау) дигән уен киң тарала. Чүпрәк кисәкләреннән яки ат кылыннан эшләнеп, күн яки йон белән тышланган тупны тартылган бау аша уч төбе белән сугып уйныйлар. XV гасырда зур булмаган агач ракеткалар куллана башлый. Аларны терлек эчәгесеннән эшләнгән тасма белән тышлыйлар.

XVI — XVII гасырларда уен Франциядән Көнбатыш Европаның башка илләренә дә күчә. Бөекбританиядә, Италиядә, Австриядә туп һәм ракетка белән уйнау XVIII — XIX гасырларда аеруча киң тарала. Бүген без белгән теннисның барлыкка килүе 1885 нче елга карый һәм инглиз У. К. Уингфильд исеме белән бәйле. Ул лаунтеннис дип аталган яңа уен кагыйдәләрен эшли («лаун» инглизчәдән чирәмлек дигәнне аңлата, «теннис» француз телендә тот, әләктер дигән мәгънәне бирә).

Бүгенге зур теннис туган урын дип Лондоннан ерак түгел генә урнашкан Уимблдон бистәсендәге крокет сөючеләр клубының чирәмле мәйданчыклары санала. Нәкъ менә шушы клуб әгъзалары 1887 елда теннис буенча Англиянең беренче чемпионатын үткәрергә карар бирәләр. Соңрак бу ярыш Уимблдон турниры дип атала башлады.

XIX гасыр ахырында уен тагын да популярлаша. Европа илләренең күпчелегендә, АКШта, Көньяк Американың кайбер илләрендә, Австралия, Һиндстан, Канада, Япониядә теннис клублары барлыкка килә.

Безнең илдә теннис тарихының исәбе 1878 елдан башлана. Бу елда Петербургта «Россияда лаунтеннисны һәрьяклап үстерү турында манифест» кабул ителә. Петербургта, Мәскәүдә, Киевта, Харьковта бу мавыктыргыч уенның секцияләре ачыла... Теннис 1896 елда Афинада булып үткән I Олимпия Уеннары программасына кертелә. Спортның бу төре буенча ярышлар 1924 елга кадәр барлык Олимпия Уеннары программасында була. Соңрак теннис федерациясе белән Халыкара Олимпия Комитеты арасында чыккан низаг аркасында уен Олимпия программасыннан төшереп калдырыла. Бары тик ярты гасыр үткәннән соң гына дөньяның спорт җәмәгатьчелеге таләбе буенча 1988 елда Сеулда үткәрелгән XXIV Олимпия Уеннарында зур теннисның Олимпия Уены буларак хокуклары кире кайтарылды.

1968 елга кадәр бөтен теннисчылар кискен рәвештә ике категориягә—һәвәскәрләргә һәм профессионалларга бүленеп йөртеләләр һәм һәвәскәрләрнең профессионаллар белән ярышырга хаклары юк иде. Әмма 1968 елда хәлләр үзгәрде, Бөекбритания, АКШ, Австралиянең милли федерацияләре басымы астында Халыкара теннис федерациясе ачык турнирлар үткәрергә рөхсәт бирергә мәҗбүр булды. Шулай итеп, бөтен теннисчылар, шул исәптән профессионаллар да халыкара ярышларда катнашу хокукы алдылар. Мондый ярышлар арасында Австралия, Англия, Франция һәм АКШның ачык беренчелекләре күренекле урын алып тора һәм бу ярышлар бөтенесе бергә «Зур шлем» дип аталып йөртелә. 1906 елда америкалы Дэвис оештырган Дэвис кубогы иң көчле ирләр командалары өчен рәсми булмаган дөнья беренчелеге булып тора, ә Федерация Кубогы — хатын-кызлар өчен. Моннан тыш дәрәҗәле Гран-При турнирлары бар... Спортның башка төрләрендәге шикелле, тенниста да ел саен дөньяның иң көчле спортчыларының (ирләр һәм хатын-кызлар) классификация исемлекләре төзелә. Дөньяның иң көчле ун теннисчысы арасында безнең спортчылар да бар.






**Татарстан язучылар союзын яңа бинага күчергәндә, архив кәгазьләре арасыннан бер документ табып алдым. Утырыш беркетмәсен. Эшлекле сөйләшүләрне, кайнар бәхәсләрне, мәгънәсез әңгәмәләрне, авыздан кош очырып мактануларны—һәммәсен бүгенге көнгә саклап алып килгән ул.**

БЕРКЕТМӘ

Татарстан язучылар союзы идарәсенең чираттагы утырышы. 12 август, 1969 ел.

**КАТНАШАЛАР:**

И. Гази, А. Шамов, М. Әмир, В. Синев, Ә. Исхак, Г. Кашшаф, С. Хәким, Х. Госман, Г. Ахунов, Г. Бәширов, И. Юзеев, Л. Ихсанова, Р. Ишморат, И. Нуруллин, Ф. Хөсни, Л. Хәмидуллин, З. Нури, Х. Туфан, Г. Афзал, М. Шабаев, архитектор Зиннуров.

Председательлек итә — И. Гази.

**Утырышта бүгенге көннән (1989 ел) бер кеше катнаша — Л. Лерон.**

**КӨН ТӘРТИБЕНДӘ:**

1. Язучылар йорты проектын карау.

Көн тәртибе буенча архитектор Зиннуров сөйли.

Зиннуров. Язучылар йорты Карл Маркс һәм Комлев урамнары чатында худфонд бинасы белән бер ансамбль тәшкил итәргә тиеш! Каршысында — бассейнлы сквер һәм балалар кинотеатры булачак. (*Ошбу җөмләне укыгач, нигәдер, «Сиксәненче елда коммунизмда яшәи башлаячакбыз!»— дигән «канатлы сүзләр» искә төште.—* **Л. Л.**)

Йорт үзе, нигез этажы белән исәпләгәндә, дүрт катлы, тыштан караганда — өч катлы. Тимер-бетон, кирпеч һәм пыяладан салынырга тиеш.

Нигез этажында (ярым подвалда) 100 урынлы ресторан, бильярд бүлмәсе (80 кв. м), ишегалды ягында складлар, ике машиналык гараж төзү күздә тотыла.

Беренче этажда 365 урынлы зур тамаша залы (ике этаж биеклегендә), иркен фойе, 60 урынлы конференцзал, 10 мең томлык китапханә, уку залы белән янәдан 3 бүлмә һәм санузел.

Икенче этажда кунаклар өчен холл, Союз аппараты өчен эш бүлмәләре, иҗат бүлмәләре — барлыгы 9 бүлмә.

Өченче этажда «Казан утлары» һәм «Идел» (*бу сүзләрнең астына сызылган*) журналы редакцияләре.

**(Йа хода, ошбу 1989 елның июлендә чыга башлаячак «Идел» журналы редакциясе өчен моннан егерме ел элек үк эш бүлмәләре мәсьәләсе уңай хәл ителгән булган бит. Рәхмәт кенә яусын инде юмарт һәм киң күңелле архитекторларыбызга!)**

**ФИКЕР АЛЫШУ.**

И. Нуруллин. Әдәби музей юкмы?

Зиннуров. Юк. (*Нинди кызганыч. Әдәби музей нәкъ шушы йортта булырга тиеш иде!*). Музей башка урында булырга тиеш. (*Соңгы чиктә монысына да риза инде без, әдәби музей гына булсын!*).

И. Гази. Милли колориты булырмы? Нәкъ менә татар язучылары йорты икәне күренеп торсын иде.

Зиннуров. Анысы инде эскиз-проект раслангач хәл ителәчәк.

**Ресторан хакында кайнар бәхәс китә. Ниһаять, аерым ишек белән булса, ресторан кирәк, дигән фикергә киләләр.**

**Дагасы булды, ат кына табасы калды дигәндәй, ресторан язмышы да хәл ителде. (Өй салуның ние бар, мүклисе дә чүтлыйсы!)**

**Чү! Хәсән Туфан сүз ала. Ни әйтмәкче була дөньяның ачысын-төчесен күп татыган аксакал шагыйрь! Ресторан (аерым ишек белән булса да) кирәкми, димәкчеме әллә?..**

Х. Туфан. Яңа проект миңа ошамый. Мин хәзерге республика китапханә бинасын үзебезгә сорарга тәкъдим итәм. Бер комиссия барып карасын иде аны.

**Менә сиңа мә! 4 этажлы, холлы, фойеле, конференцзаллы, бильярд бүлмәле һәм 100 урынлы ресторанлы (аерым ишек белән) шәп йортны ошатма инде. Ничек аңларга моны!**

Г. Бәширов та Х. Туфан фикерен куәтли. Янәдән бәхәсләр.

И. Гази. Безнең өчен бик кечкенә ул (*китапханә бинасы.—* **Л. Л.**). Иске. Аны үзгәртеп кора башласаң, матурлыгы да калмый, акча да күп китәчәк.

М. Әмир. Ни стиле, ни уңайлыгы юк. Ярамый ул безгә, иптәшләр.

Проект тавышка куела.

12 — риза, 1 — каршы (Х. Туфан), 1 — бер якка да кушылмады (Г. Бәширов). (*6 кеше, димәк, идарә әгъзасы булмаган.*)

Карар кылынды: Язучылар йорты проектын ярый дип кабул итәргә. Ресторан өчен урам яктан икенче ишек тә булдырырга.

**Язучылар союзы идарәсе председателе —(И. Гази)**
**Җаваплы секретарь өчен — (М. Шабаев)**

**Соңгы сүз урынына**

**Кыскасы шул: әлеге дүрт катлы «җәннәт сарае»н Карл Маркс һәм Комлев урамнары чатыннан көндез чыра яндырып эзләсәң дә табалмыйсың бүген. Юк ул. Булмады да. Бассейнлы сквер да, балалар кинотеатры да, әдәби музей да юк.**

**Бүгенге көндә Татарстан язучылар союзы идарәсе Комлев урамындагы 14 нче йортта урнашкан. Ул монда күптән түгел генә Бауман урамындагы 19 нчы йорттан күченде.**

**Комлев урамындагы 14 нче йорт XIX гасырда яки XX йөз башында төзелгән. Аның хуҗасы Марков-Оконишников дигән сәүдәгәр булган.**

**«Идел» журналы редакциясе дә шушы йортта урнашкан.**

**Ләбиб ЛЕРОН**




(Нотык)

Мөхтәрәм җәмәгать!

Безнең Ала Карга авылы буенча җан ияләренең исәбен алу эшләре тәгәлләнде. Бу уңайдан шуны әйтәсем килә: перепись нәтиҗәләре әллә ни сөенерлек түгел.

Бүгенгесе көндә безнең йөз моржалы Ала Карга авылында түбәндәге җан ияләре исәптә тора.

Беренчесе — сыерлар һәм шул исәптән үгезләр, кәгазьдә биш данә, гамәлдә дүрт кенә. Бер үгезне күрше Саескан авылына командировкага җибәргәннәр.

Икенчесе — сарыклар. Кәгазьдә илле ике данә, чынлыкта исә бер сарык җитми. Белештек. Кичә генә РАПО председателе безгә кунакка килгән икән. Ярар бүтән килә алмас, бер сарык кына җәл түгел.

Өченче төр җан ияләре — дуңгызлар. Җәмәгать, кәгазьдә дә, гамәлдә дә йөз егерме данә алар. Шунысы сәер, узган перепись чорында безнең авылда бер генә дуңгыз булган, анысын да Бибинур түтәй каладан ияртеп кайткан, диләр. Тиз үрчегәннәр...

Дүртенче төр җан ияләре — ирләр.

Мөхтәрәм җәмәгать! Безнең авылда ирләр саны кәгазьдә утыз алты данә санала. Кәгазьдә утыз алты да, тик гамәлдә унтугыз гына шул. Дөрес, моның сәбәпләре бик күп. Ирләрнең сансызлануына, ягъни баш саны кимүгә китергән беренче сәбәп шул — ирләргә игътибар бетте.

Хәзер сыер, сарык һәм дуңгыз ишеләр почетта. Кемгә кирәк ул ир! Хөкүмәтебезнең бөтен указлары да ирләргә каршы. Аракыга каршы чыгарылган Указны гыны алыйк. Урамда хәзер бер ир дә калмады — бөтенесе йә чиратта, йә ЛТПда, йә урман кисүдә. Кырынгач лосьон сипсәң, кырын карыйлар, хушбуй белән битеңне юсаң, алып китәләр. Кибет ачылышына алданрак өлгерим дип, эшенне ташлап килсәң... эшеңнән куалар. Куалар да, синең урыныңа шушылай ук каяндыр куылган башка берәүне китереп утыртталар. Эшләр болайрак барса, киләсе пеpеписька чаклы бер ир дә калмаячак. Авылыбызны сарыклар белән дуңгызлар гына басып алачак. Ә бит ирләр бер бетсә бетә, соңыннан аларны берничди арендный подряд ысулы белән дә үрчетеп булмаячак. Ирләр бик әкрен үсә, җәмәгать. Ир кеше кеше булып аягына басканчы, җүнле сыер кырык бозау үстерә. Дөрес аңлагыз: ирләрне коткарырга соң түгел әле. Авылыбызның ике ире дәваланырга киткән дә инде. Һәм җидесе тагын Саескан авылына барып йортка кергән. Без аларны исемлектән сызып ташламаска булдык. Чөнки Саескан хатыннарының кулкасы коры — узган елны да алар бу җиде ирне кире үзебезгә илтеп куйганнар иде.

Бишенче социаль группа — әбиләр һәм шул исәптән бабайлар. Отчетларда алар сиксән бер данә, ә гамәлдә алтмыш бер генә. Егермесе урын өстендә ята.

* * *

Милли күзлектән караганда, безнең авылның җан ияләре интернациональ бердәмлектә яшәп, эшләп һәм көшәп яталар.

Әйтик, биш сыерның өчесе белән татарча сөйләшәбез. Калган икесе белән төрлечә аңлашкан чаклар була.

Милли мәсьәләдә сарык сарык инде ул, мөхтәрәм җәмәгать, дуңгыз — дуңгыз, аңа барыбер.

Ә менә ирләр һәм хатын-кызларның милләте бик катлаулы... Кемнең кемнән туганын кем белгән ди хәзер?!

* * *

Җан ияләренең социаль килеп чыгышы да үзенчәлекле. Хәер, сыер белән сарыкның каян килеп чыкканын сез беләсез булыр. Ә менә ике мәхәлләле татар авылында дуңгызлар каян килеп чыккан? Бу турыда хәзер пленум саен, сессия һәм конференция саен бәхәс куба. Берәүләр моны ит кытлыгы белән аңлатмакчы, берәүләр, авыл урамнарында ерып йөргәсез пычрак — дуңгызлар шуңа үрчи, дип котылмакчы. Анысы хак, без татарлар күптән инде дуңгыз ите ашамыйбыз... Ашамыйбыз — үстерәбез генә. Үстерәбез дә дәүләткә сатабыз. Ә бер сатып алгач, ул аны теләсә нишләтсен, хет пешерсен, хет маен каклаcын, хет колбаса ясасын — барыбер безгә тәтеми.

Әбиләр һәм шул исәптән бабайларның социаль килеп чыгышы бик гади: алар Ленин чорында туган, Сталин чорында эшләгән, Хрущев чорыннан урын өстендә яталар.

Мөхтәрәм җәмәгать!

Безнең Ала Карга авылы буенча перепись нәтиҗәләре менә шуннан гыйбарәт. Әгәр мин сөйләгәннәргә ышанмасагыз — үзегез санап карагыз!

**Камил КӘРИМОВ**




*Ю. Денисов рәсемнәре*

# ӘЙДӘГЕЗ, ДУСЛАШЫЙК!

*Исәнме, укучыбыз!*

*Бүген «Идел» журналы коллективы өчен гаять дулкынландыргыч көн. Бөтен табигать хозурлык кичергән ямьле җәй уртасында журналыбыз дөньяга чыкты һәм сиңа барып иреште. Бу — вакыйга, гаиләдә көтеп алынган баланың тууы кебек, олы шатлык.*

*Хөрмәтле укучыбыз!*

*Бүген без сиңа беренче тапкыр үз журналыбыз аша мөрәҗәгать итәбез, сине дә, үзебезне дә «Идел»нең 1 нче саны — тарихка кереп калачак сан белән котлыйбыз!*

*Бу арада журнал адресына илебезнең төрле төбәкләреннән тәбрикләү хатлары һәм телеграммалары килә. Редакция коллективы журналга һәртөрле ярдәм күрсәткән партия һәм дәүләт оешмаларына, язучыларыбызга, Татарстан җәмәгатьчелегенә, шулай ук «Идел»не пропагандалауга үз өлешләрен керткән республика газеталары һәм журналлары, радио һәм телевидение редакцияләренә ихлас күңелдән рәхмәт белдерә.*

*Беренче коймак төерле була, диләр. Бу сан да, бәлки, камиллек үрнәге түгелдер, чөнки журнал да, редакция коллективы да әле оешып кына килә, үз йөзен, төп юнәлешләрен билгели, канатларын ныгыта. Бүген редакция укучыларыбызның төпле киңәшләренә һәм тәкъдимнәренә мохтаҗ. Әйдәгез, «Идел»ебезне бергәләшеп күтәрик, матурлыйк, тирәнәйтик.*

*«Идел» — яшьлек журналы. Шуңа күрә ул һәр теманы яшьләргә хас турылык һәм тәвәккәллек белән ачачак, әдәбият, мәдәният, сәясәт һәм заманыбызның, тормыш-көнкүрешнең иң кайнар өлкәләрен колачларга омтылачак.*

*Республика газета-журналлары һәм радио-телевидение редакцияләренә килгән күпсанлы сорау-хатларга җавап рәвешендә шуны белдерәбез: «Идел» журналына Советлар Союзының теләсә-кайсы почмагында, теләсә-кайсы айдан һәм бернинди чикләүсез ел дәвамында язылырга мөмкин. Ул СССР Элемтә министрлыгының Матбугат тарату буенча баш идарәсе күрсәтмәсе нигезендә совет газеталары һәм журналлары каталогына кертелде.*

*«Идел» («Идель») ике телдә — татарча һәм русча чыга. Татар телендә чыгучы журналның индексы — 73 951, русчасыныкы — 73952. Журналга язылуның еллык бәясе 4 сум 80 тиен.*

*Хөрмәтле укучыбыз!*

*ВЛКСМның Татарстан өлкә комитеты һәм ТАССР язучылар союзының айлык әдәби-нәфис һәм иҗтимагый-политик журналы «Идел» сине дуслашырга чакыра!*

*Безгә языгыз, шалтыратыгыз, керегез.*

*Редакциянең адресы: 420012, Казан, Комлев урамы, 14 нче йорт.*

---

Тышлыкның 1 нче, 3 нче, 4 нче битләрендә Рөстәм Мөхәмммәтҗанов фотолары.

Тышлыкның 2 нче битендә Илдар Әхмәдиев һәм Юрий Денисов плакаты.

## КРОССВОРД



### И туган тел, и матур тел

**Горизонталь буенча:** 1. Балалары булган ир кеше; 3. Тукыма тукыганда җеп кыстырып эшләнә торган бизәк; 7. Бәла-каза килгәнен белдереп кага торган зур барабан; 8. Дирбия; 11. Нәрсәгәдер ия, хуҗа кеше; 13. Бер төркем атлы гаскәр; 14. Бәхетсез, бичара; 19. Җир өчен түләнә торган салым; 21. Квартал; 22. Йорт кошының баласы; 23. Хәерче, ярлы кеше; 24. Ялкау, хөрсәнтәй; 30. Күзәтү, сагалап тору хәле; 31. Күндәм халык; 32. Дини йола; 35. Хатын-кыз исеме; 36. Киртә, каршылык; 37. Язын туып, икенче язга чыккан бер яшьлек колын; 39. Арба яки чана элементы; 40. Йорт хайваны; 41. Кием элементы; 42. Борынгы баһадирларның көрәш алдыннан мактанышу сүзе.

**Вертикаль буенча:** 2. Ашамлык, ризык; 4. Трофей, табыш; 5. Иске үлчәү берәмлеге; 6. Үсемлек; 9. Тукып төшерелгән бизәк; 10. Түбәсез, зур абзар; 12. Эре сырлы, кыргыч игәү; 15. Табигать күренеше; 16. Нәфислек, матурлык; 17. Чүп үләне; 18. Ату коралы; 20. Тылсым белән үз ихтыярыңа буйсындыру хәле; 22. Тоткыннарга киертелә торган зынҗыр; 25. Йорт кошы; 26. Ярым ефәк чуар тукыма; 27. Иске авырлык үлчәве; 28. Яшелчәдән ясалган ашамлык; 29. Кыргый ат өере; 33. Ил башлыгы; 34. Яшерен хәрби отряд; 37. Зур мендәр; 38. Сугышта батырлык күрсәтүчегә бирелә торган бүләк.

Ринат **ЯКУШЕВ** төзеде.



**Мәдәният экологиясенә булышлык итүче «Туган як» җәмгыяте, «ИДЕЛ» журналы белән берлектә, мәдәниятебез ядкарьләрен саклау һәм кабат торгызу эшенә алына.**



Җәмгыятьнең һәм редакциянең адресы: 420012, Казан, Комлев ур., 14. Җәмгыятьнең исәп-хисап счеты: № 700593 ТРУ ЖСБ.

Бәясе 40 тиен. Индексы 7-251

Егетләр һәм кызлар!
Сезне ВЛКСМның Татарстан
өлкә комитетының «Спутник»
халыкара яшьләр туризмы
бюросы маршрутлары көтә.